ҳар томонлама кенг дунёқарашга эга, тафаккур тарзи ривожланган, назарий билимларини амалиётда қўллай оладиган мутахассисларни тайёрлаш асосий масалалардан бири бўлиб қолмоқда. Бунда бўлажак мутахассисларининг фикрлаш қобилиятини тезкорлик сифатига мослаштириш, назарий ва амалий машғулот жараёнида тактик ҳаракат усулларини рационал ўзгартириш малакасини оширишга қаратилган услубни ишлаб чиқиш, креативлик компетенцияларини ривожлантиришга йўналтирилган услублардан фойдаланишга доир тадқиқот ишлари муҳим ҳисобланади.

Бугунги кунда дунё олимлари томонидан тарбия ва ўқитиш соҳаси мутахассисларининг касбий билимлари, амалий кўникмалари, соҳавий малакаларини оширишнинг илмий-услубий ҳамда ташкилий асосларини такомиллаштириш бўйича тадқиқотлар олиб борилмоқда. Ушбу тадқиқотларнинг муҳим жиҳати шундаки, ёш мутахассисларини тайёрлаш ҳамда аҳоли орасида оммавий тилларни ривожлантиришда турли соҳалар ҳамкорлигига эътибор қаратилмоқда. Натижада, бир томондан иқтисодий юксалиш ортмоқда, иккинчи тарафдан чет тили мутахассислари дунёқарашида асосий мотивга айланиши, бу эса бўлажак мутахассисларининг тафаккур тарзини комплекс ривожлантириш билан боғлиқ тадқиқотларни ташкил қилишни талаб қилади.

**Фойданилган адабиётлар рўйхати:**

1. Алексеев И.В. Информационное обеспечение системы управления франчайзинговыми предприятиями / И.В. Алексеев, Е.В. Рибокене // Экономические и гуманитарные науки. – 2015. – №1 (276). – С. 105–110.
2. Брайан А. Вторая экономика [Электронный ресурс]. – Режим доступа: http://www.obs.ru/article/1887/ .
3. "Тараққиёт стратегияси"Фаррух Хакимов
4. Набижонова Д. Психология маърўзалар матни, Фаргона политехника институти. Фаргона-1999, 78-83 б.
5.Гозиев Э. Касб психологияси маърўза матни. Т.2000, 20-22 б.140

## ОЛИЙ ТАЪЛИМ ФАОЛИЯТИДА СУНИЙ ИНТЕЛЕКТ ЯРАТИШНИНГ МАҚСАД Ва ВАЗИФАЛАРИ

**М.Х.Лутфиллаев, Лутфиллаев у.М, Хасанов Ш.М.**
Шароф Рашидов номидаги Самарқанд давлат университети профессори, докторант, мухандис -дастурловчи

**Аннотация.** Мақолада ўқув фаолиятида суний интелеуктнинг мақсади ва вазифалари билан бир қаторда истиқболдаги вазифалари таҳлил этилган. Мақолада таълим тузулмалари билан боғлиқ маълумотлар базасини ва дастурий таъминотини яратиш масалалари тадқиқ этилган.

**Аннотации.** В статье анализируются цели и задачи искусственного интеллекта в образовательной деятельности, а также будущие задачи. В статье

рассматриваются вопросы создания базы данных и программного обеспечения, относящиеся к образовательным структурам.

**Rezume.** The article analyzes the goals and objectives of artificial intelligence in educational activities, as well as future tasks. The article discusses the issues of creating a database and software related to educational structures.

«Рақамли Ўзбекистон — 2030» Стратегиясини амалга ошириш дастури доирасида Ўзбекистон Республикаси Президентининг 17.02.2021 йилда «Сунъий интеллект технологияларини жадал жорий этиш учун шарт-шароитлар яратиш чора-тадбирлари тўғрисида»ги қарорда **....** "Сунъий интеллект технологияларини қўлловчи дастурий таъминот ишлаб чиқувчиларига рақамли маълумотлардан фойдаланиш учун шароит яратиш, шунингдек, давлат органлари ва ташкилотларининг тегишли маълумотларини тезкор рақамлаштиришни таъминлаш....." каби вазифалар белгиланган. Бу Қарорни қабул қилиниши республикада рақамли таълим соҳасини жадал суръатлар билан ривожлантириш ва амалга ошириш билан боғлиқ вазифаларни долзарб эканлиги муҳим аҳамиятга эгадир.

Илм-фан ва ахборот-коммуникация технологиялари жадал тараққий этиб бораётган бугунги шароитда дунёнинг ривожланган мамлакатларида давлат ва жамият бошқаруви, иқтисодиёт, саноат, ижтимоий ҳимоя, таълим, тиббиёт, бандлик, қишлоқ хўжалиги, мудофаа, хавфсизлик, туризм ва бошқа соҳаларда рақамли технологиялар ва сунъий интеллект имкониятларидан кенг фойдаланиш асосий масалалардан бўлиб қолмоқда.

Бугунги кунда Хитой ва Америка Қўшма Штатлари сунъий интеллект соҳасидаги илмий тадқиқот ва таълим соҳаларида етакчилик қилмоқда. Бу давлатларда дунёнинг машҳур олий таълим ва илмий тадқиқот даргоҳлари жойлашиши билан бир қаторда давлатлар инновацион фаолиятни қўллаб-қувватловчи механизмларни ҳам тўлиқ тартибга солган ва катта ҳажмдаги молиявий кўмак кўрсатиб келмоқда. Натижада дунё мамлакатларидан кўплаб билимли мутахассисларни ўзига кенг жалб этмоқда. Республикамизда хамсохаларда рақамли технологияларни жорий қилиш ва рақамли иқтисодиётни ривожлантириш орқали 2030 йилга бориб инновацион тараққий этган етакчи давлатлар қаторидан ўрин эгаллаш устувор вазифа сифатида белгиланган.

Сунъий интеллект инсон онги билан боғлиқ имкониятлар: тилни тушуниш, ўргатиш, муҳокама қилиш, масалани ечиш, таржима ва шу каби имкониятларга эга компьютер тизимларини яратиш билан шуғулланади. Сунъий интеллект турли амалларни бажаришга мўлжалланган алгоритм ва дастурий тизимлардан иборат бўлиб, инсон онги бажариши мумкин бўлган бир қанча вазифаларни ахборот базасига киритилган маълумотлар асосида амалга оширади. Шунингдек, сунъий интеллект мураккаб таҳлиллар ва катта

хажмдаги маълумотлар билан ишловчи дастурларни ўз ичига олиб, мантиқли изчил мулоҳаза қилиш ҳамда тавсия бериш қобилиятига эга “ақлли” технология ҳисобланади. Мутахассислар томонидан сунъий интеллектга тўртинчи саноат инқилобининг асоси сифатида қаралмоқда.

Сунъий интеллектнинг қуйидаги 4 та турини ажратиб кўрсатиш мумкин:

1. Реактив машиналар. Мисол тариқасида 1990- йилларда жахон чемпиони Гарри Каспаровни ютган шахмат программаси билан жихозланган Deep Blue компьютерини келтириш мумкин. Deep Blue шахмат доскасидаги фигураларни таниб олиш ва прогноз қилиш хусусиятига эга компьютер хисобланади.
2. Чегараланган хотира. Суньий интеллектнинг бу тизими келгусидаги ечимларни шакллантиришда олдинги тажрибалардан фойдаланишлари мумкин. Автоном транспорт воситаларида карор кабул қилишнинг маълум бир функциялари шу тариқа ишлаб чиқилган. Олиб борилган кузатувлардан келгусида амалга ошириладиган харакатлар тўғрисида ахборот олиш учун фойдаланилади. Бу кузатувлар доимий сақланмайди.
3. Ақл назарияси. Бу психологик мавзу бўлиб, бошқаларда қарор қабул қилишга таъсир қилувчи ўз эътиқодлари, истаклари ва ниятлари борлигини тушуниб етишга таалуқли термин хисобланади.
4. Ўз-ўзини англаб етиш. Сунъий онгнинг пайдо бўлиши ёзиш тизимларини яратиш ва квант даражасида ахборотларни деярли абадий сақлашни ўз ичига олади. Ўз-ўзини англайдиган машина ўзининг жорий ҳолатини тушунади ва бошқалар нимани ҳис қилаётганини аниқлаш учун маълумотлардан фойдаланиши мумкин [1].

Машинали ўқитиш- бу маълумотлар тўғрисидаги фан таркибига кирувчи кенг маънодаги мавзу хисобланади. Машинали ўқитиш доирасида компьютер тизимларини катта хажмдаги маълумотларга қандай ўқитиш жараёни ўрганилади. Компьютер тизимлари маълумотлардан фойдаланган холда қарор қабул қилиш учун ўқитилиши мумкин, хамда ўқитиш тизими доимий равишда бу жараённи қўллаб-қувватловчи ва катта хажмдаги маълумотлар билан қарор қабул қилиш қобилиятини оширувчи узлуксиз жараён хисобланади. Машинали ўқитиш дастурий таъминотдан фойдаланмасдан натижаларни тахлил қилиш ва прогноз қилиш имконини берувчи сунъий интеллектнинг бир тури хисобланади. Машинали ўқитиш атамаси кўпинча сунъий интеллект ўрнида ишлатилади, чунки бу ахборот технологиялари соҳасининг ривожланишига энг катта таъсир кўрсатадиган усул хисобланади.

Тўғридан-тўғри қарор қабул қиладиган алгоритмлар ва қоидаларни ёзиш ёки компьютерни қоидалар, истиснолар ёрдамида белгиланган вазифаларни бажариш учун дастурлаштириш ўрнига, машинали ўқитиш компьютер тизимларини катта маълумотлар тўпламларидан фойдаланиш орқали қарор қабул қилишга ўргатади. Машинали ўқитиш ишлатиладиган маълумотлардаги шаблонларни ифодаловчи ва умумлаштирувчи моделларни яратиши ва ушбу моделларни янги ахборотларни шарҳлаш хамда таҳлил қилиш учун ишлатиши мумкин.

Адабиётларда машинали ўқитишнинг турли таърифлари мавжуд. Улардан бири: «машинали ўқитиш соҳаси қуйидаги саволга жавоб беришга интилади «тажриба ошган сари автоматик равишда яхшиланадиган компьютер тизимларини қандай қуришимиз мумкин ва барча ўқитиш жараёнларини бошқарадиган асосий қонунлар нима?”. Машинали интеллект сунъий интеллектнинг янги тимсоли сифатида пайдо бўлади.

Машинали ўқитиш соҳасидаги етакчи тадқиқотчилардан бири Домингос ўз тадқиқотида машинали ўқитишни учта компонентнинг йиғиндиси деб ҳисоблайди: тақдим этиш, баҳолаш ва оптималлаштириш.

Чуқур ўқитишда маълумотларни таҳлил қилиш учун сунъий нейрон тармоқлари қўлланилади. Сунъий нейрон тармоғи – бу математик модел, шунингдек, биологик нейрон тармоқларини — тирик организмнинг нерв ҳужайралари тармоқларини ташкил этиш ва фаолият юритиш тамойилига асосланган дастурий таъминот ёки аппарат тимсолидир. Ушбу тушунча мияда юз берадиган жараёнларни ўрганишда ва ушбу жараёнларни моделлаштиришда пайдо бўлди.

Сунъий нейрон тармоғининг дастлабки мақсади худди инсон мияси каби муаммоларни ҳал қилиш эди. Бироқ вақт ўтиб, эътибор биологиядан четга чиқадиган муайян вазифаларни бажаришга қаратилди. Сунъий нейрон тармоғи турли вазифаларни ечишда, жумладан, компьютерли кўриш, нутқни таниб олиш, компютерли таржима қилиш, ижтимоий тармоқларни филтрлаш, видеоўйинлар ва тиббий диагностика учун ишлатилади [3].

Айтиш мумкинки, сунъий интеллект инсон билим ва кўникмаларини айлантиришга қодир бўлган дастурий мажмуа бўлиб, режалаштириш, муаммоларни ҳал қилиш, маслаҳат бериш, шунингдек, вазифаларни бажариш жараёнида ўрганиш ва ўз ишларини яхшилашни амалга оширади. Инсон фикрлаши миянинг нейрон хужайраларига асосланган бўлиб, сунъий интеллект эса нейрон тармоқлари асосида амалга оширилади.

Сунъий интеллектдан фойдаланиш ҳар қандай жараённи автоматлаштирибгина қолмай, балки уни инсон, ташкилот ёки ишлаб

чиқаришнинг муайян вазифасига мувофиқ олиб бориш имконини беради, вақт ўтиши билан янада самарали бўлади — нейрон тармоғи тафсилотларни ва эҳтиёжларни қанчалик яхши билса, у яхши ишлайди.

Рақамли иқтисодиёт таълим тизимидан алоҳида жараёнларни «рақамлаштириш»ни эмас, балки янги мақсадлар қўядиган, таълим жараёни структураси ва мазмунини ўзгартирадиган комплексли ёндашув талаб қилади. Замонавий ахборот-коммуникация технологияларининг пайдо бўлиши ва уларни «таълим технологиялари билан бирлаштирилиши» таълим соҳасида туб ўзгаришларга олиб келди:

Биринчидан, таълимда ахборот технологияларини жалб қилиш асосида ўқитиш воситалари: Blackboard, онлайн-курслар, симуляторлар, тренажерлар, онлайн-оламлар ва бошқалар қўллана бошлади.

Иккинчидан, ахборот технологиялари таълимни индивидуаллаштирди, бунда ўқиш жараёни ва мазмуни ўқувчилар сўровларига ва уларнинг индивидуал хусусиятларига (ўқиш тезлиги, ўқиш шаклини афзал кўриши в б.) оммаштирилади.

Учинчидан, таълимда ўрганилаётган фанларни самарали ва ҳар томонлама ўзлаштиришга имкон берадиган ўқитишнинг ўйин шакллари фаол жорий қилина бошлади.

Тўртинчидан, таълим, айниқса, ОТМ талабалари ва катта ёшдагилар учун янада предметли ва амалиётга йўналтирилган бўлиб бормоқда; таълим марказига стартап, бизнес-лойиҳа, бизнес-режа каби лойиҳалар қўйилмоқда.

Интернет тизими ва рақамли технологияларнинг тез ривожланиши асосида талабалар маълумотларини таҳлил қилиш ва ушбу таҳлил натижалари асосида ўқув жараёнини ўзгартириш имкони туфайли онлайн таълим жуда самарали бўлиши мумкин.

Пандемия даврида масофадан ўқитишга мажбурий ўтиш куйидагини тасдиқлади: электрон дарсликлар ҳалибери таълимни рақамли қилолмайди ва дарснинг стандарт шаклини «зум» га расмий равишда ўтказиш яхши натижаларга олиб келмайди. Маълумки, онлайн-ўкитиш тегишли методикаларни талаб қиладива маълумотлар бу жараён учун янги сифат даражасиниоширишга ёрдам беради.Албатта масофавий таълимниунинг мазмунини кенгайтириш ва янги сценарийларни яратиш орқали янада самарали килиш мумкин. Шунингдек қўшимча имконият ҳам мавжуд: талабалар ва уларнинг фаолияти ҳақидаги маълумотларни тўплаш ва баҳолаш- яъни уларнинг рақамли изларини таҳлил қилиш мумкин. Аниқроқ айтганда, бундай таҳлил натижалари асосида ўқув жараёнини ўзгартириш зарур бўлиб,

рақамли издан ўқув жараёнини ўзгартиришгача бўлган энг қисқа йўл сунъий интеллект технологиялари орқали амалга оширилади.

Сунъий интеллектдан энг содда ва тушунарли фойдаланиш- бу билимларни назорат қилиш, яъни уй вазифаларини автоматлаштирилган кўринишда текшириш, хатоларни аниқлаш ва тузатиш, ўқитувчига баҳолар қўйишда ёрдам бериш. Бунданмасофадан ўқитишда ҳам, одатдаги таълим жараёнида ҳам фойдаланиш мумкин. Бундан ташқари, интеллектуал технологиялар онлайн имтиҳонларни ўтказишда асосий муаммо бўлган бир-биридан кўчириб ёзишни бартараф этишга ёрдам беради.

Сунъий интеллект технологияларига асосланган прокторинг тизими видеокамералар ва фойдаланувчи фаолиятидан олинган тасвирларни таҳлил қилиб, тестни инсоннинг ўзи бажаряптими, йўқми шуни аниқлашга ва фирибгарликни бартараф этишга кўмаклашади [2].

Ўқув жараёнида ўқувчиларнинг хулқ-атвори ҳақида катта маълумотлар тўплаб, уларни нафақат олинган баҳолари бўйича, балки материални ўзлаштира олиш қобилияти бўйича ҳам таснифлаш мумкин: кимдир тез бошлайди ва тез чарчайди, кимдир эса секин-аста жараёнга киради, лекин кейинчалик тезлашади. Бундай маълумотлар ҳар бир ўқувчининг хусусиятларини ҳисобга олган ҳолда таълим тизимини мослаштириш имконини беради.Мослашувчанлик-таълимда сунъий интеллектни қўллашнинг энг истиқболли соҳаси бўлиб, у кўпинча таълимни персоналлаштириш билан бирга олиб борилади.

Бугунги кунда масофадан ўқитиш ёрдамида ўрганилаётган деярли барча фанлар бўйича тўпланган маълумотлар катта хажмга ва ўлчамга эга. Бинобарин, масофавий таълим тизимларини ишлаб чиқиш ва қўллаш билан шуғулланувчи мутахассислар ушбу маълумотларнинг бутун ҳажмини қамраб олиш холатида эмас, бу эса масофавий таълим дастурлари самарадорлигини сезиларли даражада камайтиради. Эндиликда масофавий компьютерли таълим тизимида сунъий интеллектдан фойдаланишга асосланган дастурларни қўллаш зарурати мавжуд бўлиб қолди. Сунъий интеллект тизимларидан масофавий таълим дастурларини хамда, таълим дастурининг ахборот мазмуни структурасини тўғридан-тўғри ишлаб чиқишда, керакли маълумотларни қидириш, тўплаш ва таҳлил қилишда (яъни услубий ва педагогик ахборотлар базаларини яратишда) ҳам фойдаланиш мумкин.

Бундай тизимлар учун ахборот манбалари доираси жуда кенг бўлгани сабабли (ахборот бевосита ишлаб чиқувчидан, турли тармоқ ва маълумотлар базаларидан ва ҳоказолардан келади), уларни қайта ишлашда маълумотларни интеллектуал тахлил қилиш тизимини қўллаш масофавий таълим тизимини ишлаб чиқишни сезиларли даражада тезлаштиради ва уларнинг ахборот

таркибий қисмини замонавий билим даражасига мослаштиради. Интеллектуал компонент масофавий таълим дастурининг таркибида жуда хам фойдали бўлиши,интеллектуал тахлил тизими эса ўқув жараёнини самарали назорат қилишда ёрдам беради.

Дастур билан ишлаш жараёнида маълумотлар базаси тўлдириб борилади, яъни тизимнинг ўз-ўзини ўқитиш жараёни амалга ошади. Бундан ташқари, интеллектуал таркибга ўқув жараёни билан бевосита боғлиқ бўлмаган барча вазифалар юклатилиши мумкин (зарур ҳужжатларни тўлдириш –бахо қўйиш (ведомость) ҳисоботлари, сертификатлар ва бошқалар). Шуни таъкидлаш лозимки, бутун ўқитиш жараёнини қисман автоматлаштиришни ўзи ўқитувчига энг бўш ўқувчиларга ёрдам бериш учун кўпроқ вақт ажратиш имконини беради.Дастурнинг интелектуал таркиби курс структурасини ўзгартириш жараёнини ўқувчининг ўзига хос эҳтиёжлари ва қобилиятларига қараб сезиларли даражада осонлаштириши ва уни янада мослашувчан қилиши мумкин. Бу интеллектуал таркиб, агар керак бўлса, қолган ўқувчилар учун муаммо яратмасдан, энг қисқа вақт ичида ўқувчининг қобилиятини ҳам, ўқитувчининг имкониятларини ҳам тўлиқ акс эттирадиган ўқув курсини яратиш имконини беради.

Юқорида айтилганлардан келиб чиққан ҳолда, масофавий таълим учун мўлжалланган тизимни ишлаб чиқиш ва яратиш жараёнини автоматлаштирувчи дастурда ҳам, тизим таркибида ҳам интелектуал таҳлил ва сунъий интеллект тартиблари бирдек зарур. Ўзининг тузилиши ва мақсади бўйича масофавий таълим тизимини яратиш дастури автоматлаштирилган лойиҳалаш тизимига ўхшайди. Унинг вазифаси-ишлаб чиқувчи раҳбарлигида мавжуд блоклардан (электрон дарсликлар, тестлар) тайёрланган ўқув курсини яратишдан иборат. Муайян предметни ўқитиш учун мўлжалланган дастурнинг ахборот таркиби ва унинг учун тест саволлари тўплами бир хил бўлгани учун (фарқи фақат курслар учун турли даражадаги мураккабликдаги ахборот маълумот миқдорида), масофавий таълим курслари учун автоматлаштирилган лойихалаш тизимининг ишлаши сезиларли даражада соддалашади.

Масофавий таълим курси ҳам индивидиуал, ҳам гуруҳли ўқитиш учун мўлжалланган бўлиши мумкин. Ўтиладиган курс ресурсларига таълим муассасасининг локал компютер тармоғи орқали ёки интернет орқали кирилади. Ҳисоблаш қувватини тақсимлаш(ишчи сервер, ўқувчининг компютери) ва ўқувчиларнинг жорий кўрсаткичларини назорат қилиш йўлларихар хил бўлади. Шунинг учун, энг асосийси керакли маълумотларни битта ўқув курсига бирлаштириш эмас, балки маълум бир вазият учун дастурий таъминотни мослаштиришдир. Бу вазиятда энг оқилона йўл дастурлашнинг модулли принципидан фойдаланишдир. Масофавий таълим дастурларини автоматлаштирилган лойихалаш тизими

шаклида яратиш орқали нафақат мавжуд модуллардан янги дастурлар тузиш, балки мавжуд дастурларни етарлича тез модернизация қилиш ҳам мумкин. Бундан ташқари, автоматлаштирилган лойиҳалаш тизимининг интеллектуал таркиби бу жараённи имкон қадар самарали қилади.

Таълимда суний интелектдан фойдаланишнинг асосий элементларидан бири таълим фаолиятини сифат ва самарадорлигини ошириш учун таълим тузулмасига оид маълумотлардан тезкор ва қулай кўринишда фойдаланишни тақозо қилади. Бунинг асосий мазмуни таълим фаолияти билан боғлиқ ўқув-услубий, ўқув қўлланма, дарсликлар, виртуал ресурслар ва илмий ишлар ҳамда турли кўринишдаги хар-хил маълумотлардан анъанавий ва онлайн тизимларда фойдаланишни тақозо қилса бир томондан, иккинчи томондан улардан фойдаланишда турли дастурий воситаларни қўллаб таълим тизимида маълумотларни олишнинг замонавий усул ва услублари ҳамда ўқув жараёнида замонавий методикалардан фойдаланиш имкониятини яратади.

Бу эса уз навбатида таълимда суний интелект тизимини жорий этиш учун илмий лабораториялар ташкил этиш ва уларнинг асосий вазифаси этиб таълимни сифат ва самарадорлигини таъминлаш учун аниқ ва тизимли масалалар қўйишни талаб этади.

Юқоридаги фикрлардан келиб чиққан ҳолда таълим муассасаларида суний интелеект тизимини жорий этишда қуйдаги асосий омилларга эътибор қаратиш лозим деб ҳисоблаймиз:

- Таълим муассасаларида мавжуд тузулмаларга доир тўлиқ маълумотлар базаси шакллантирилган бўлиши лозим;
- Ҳар бир тузулманинг элементлари бир-бири билан боғланган ва узлуксизлик ва узвийлик даражаси аниқланган бўлиши керак;
- Тузулма элементлари билан боғлиқ маълумотлар билан ишлаш ва таниб олиш механизмлари аниқлаштирилган бўлиши лозим;
- Тузулма элеметларини икки тоифага яъни аниқ ва табиий йўналишдаги;
- Ижтимоий-гуманитар йўналишдаги элекментларга ажратиш мақсадга мувофиқ.

Бунинг асосий мазмуни ўқув-услубий, ўқув қўлланма, дарсликлар, виртуал ресурслардан анъанавий ва онлайн тизимларда фойдаланишни тақозо қилса бир томондан, иккинчи томондан улардан фойдаланишда турли дастурий воситаларни қўллаб ўқитишнинг замонавий усул ва услублари ҳамда методикаларини жорий этишни тақозо этади.

Бу эса уз навбатида таълимда суний интелект тизимини жорий этиш учун илмий лабораториялар ташкил этиш ва уларнинг асосий вазифаси этиб таълимни сифат ва самарадорлигини ошириш учун аниқ ва тизимли масалалар қўйишни талаб этади.



Таълимда сунъий интеллект илмий-лаборатория тузилмаси
Аниқ ва табиий фанлар йўналишида сунъий
Гуманитар ва ижтимоий йўналишда
Ўқув режа, ишчи режа, силлабу
Услубий қўлланма, ўқув қўлланма
Монография, мақола, тезис, патент, ЭҲМ гувоҳномаси, Scopus, Web of Science
Аудио, видеодрслар базаси
Анимация, роликлар ва виртуал лаборатория ҳамда электрон
Профес сор-ўқитувчилар тўғриси
Тест назорати,
Талабалар ўзлаштириш
Ўқув режа, силлабуслар тўғрисида савол-
Услубий қўлланма, ўқув қўлланма, дарсликлар ҳақида
Монография, мақола, тезис, патент, ЭҲМ гувоҳномаси, Scopus, Web of science мақолалар
Аудио, видеодарслар, аниматсия, роликлар ва виртуал лаборатория ҳамда
Професс ор-ўқитувчилар тўғрисида савол-
Талабалар ўзлаштириши ва улар ҳақида савол-
Олинган маълумотларни умумлаштирган ҳолда ҳисоботлар
Хулоса ва таклифлар ишлаб чиқиш
ОТМлари фаолиятини сифат ва самарадорлигини оширишга, когнитив ва креатив фикрлаш

Таълим тузулмасидан кўриниб турибдики, маълумотларнинг кўриниши турли даражага эга бўлиб уларни қайта ишлаш учун маълум даражада структуралаш талаб этилади. Маълумотларни таълим тизимида қайта ишлаш учун уларнинг бир-бири билан боғлиқ жиҳатларини ва ўзаро бири-бирини тўлдиришларини эътиборга олиш жоиз. Ундан ташқари маълумотлар иерархиясига эътибор бериш лозим.

Таълимда суний интелект масаласини қўллаш учун маълумотлар базасаини шакллантириш мухим аҳамиятга эга. Юқорида келтирилган тузулмадаги ҳар бир элеменга тегишли маълумотларни шакллантириш ва улардан самарали фойдаланиш дастурий таъминотини ишлаб чиқиш керак. Бу дастурий таъминотда маълумотларни таниб олиш механизмлари орқали овозли ва матнли маълумотлани фойдаланувчилар томонидан олиш имкониятлари яратилади.

Хулоса қилиб айтганда, таълимда суний интелект тизимини яратиш таълим тузулмасига доир маълумотларни фойдаланувчилар томонида таниб олишнинг овозли ва матнли имкониятини яратади. Бу эса ўз навбатида таълим фаолиятини сифат ва смарадорлигини оширишга хизмат қилади.

### Фойдаланилган адабиётлар рўйхати

1. Тешабаев Т,, Гулямов С.С. Хайитматов У.Т., Аюпов Р.Х. Рақамли иқтисодиёт ва дастурлаш асослари.. Изохли луғат. Тошкент. 2021 й. ”Davr Matbuot Savdo” МЧЖ, 15.5 б.т.
2. Гулямов С.С., Шермухамедов А.Т., Хайитматов У.Т. Статистический анализ цифровой экономики в Узбекистане.“Ўзбекистон транспорт тизимида рақамли ва инновацион технологияларни иқтисодий самарадорлигини бахолашнинг долзарб масалалари”. Республика миқёсидаги илмий-амалий анжуман мақолалари тўплами. Тошкент, 2021, 6-11 б.
3. Gulamov S.S., Shermukhamedov A.T., U.T. HaitmatovU.T. Methodological aspects ofstatistical analysis of thedigital economy in Uzbekistan. // International Scientific JournalTheoretical & Applied Science. 2021,Issue03,Volume – 70-76 pp. СКОПУС2.0

## РАҚАМЛИ АСРДА УСТОЗ ВА ТАЛАБА ЎРТАСИДАГИ МУНОСАБАТЛАР

**Саматов Х.У**

Муҳаммад ал-Хоразмий номидаги Тошкент ахборот технологиялари университети Самарқанд филиали гуманитар ва ижтимоий фанлар кафедраси доценти, samatov_1084@mail.ru

**Аннотация:** ушбу мақолада рақамли таълим шароитида “Устоз-шогирд” тизимининг ўзгариши, анъанавийликни сақлаган ҳолда, бу муносабаларни ривожлантиришнинг муҳим омили эканлиги тўғрисида фикр юритилган.

**Калит сўзлар:** жамият, мулоқот, глобаллашув, фалсафа, рақамли таълим, устоз-шогирд, таълим сифати.

Ҳозирги даврда рақамли таълим шароитида устоз-шогирд муносабатлари аҳамиятли мавзудир. Интернет ва технологияларнинг ривожланиши билан, устоз ва шогирдларнинг мулоқотлари тизими такомиллашиб, янада қулай шароитларда ташкил этилмоқда. Масалан, веб-форумлар, электрон почта, видео-ваколатлар, онлайн муҳокамалар, ижтимоий тармоқлар ва бошқа ресурслар орқали устозлар ўз ўқувчилари билан мулоқот қилиб, илмий кўрсатмалар ва йўналишлар бермоқда. Энг қулай томони вақт, макон, масофа кабилар мазкур мулоқотга таъсир қилмай, устоз-шогирд муносабатларини янада яхшиланишига хизмат қилмоқда. Устозлар ва шогирдлар ўрталикда бир-бирига ёрдам бериши, маслаҳат бериши ва муаммоларни ҳал қилиш каби муносабатларни дистанцион режимда олиб бориши мазкур муносабатларнинг самарали бўлишига олиб келмоқда.

Рақамли таълимда устоз-шогирд муносабатларига ёрдам бериш учун келажакда янги имкониятлар юзага келиши мумкин. Бироқ, ушбу жараён устозларнинг шахсий ва психологик ҳолатига таъсир қилиши ҳамда уларнинг ёши, маълумот даражаси, технологик тайёргарлиги ва бошқа факторлар бу жараёнда халақит бериши мумкин.

Пандемия даври бутун дунё ҳамжамияти учун катта бурилишлар даври бўлди. Мазкур ҳолат барча мамлакатларда аста-секин ривожланиб келаётган рақамлаштириш жараёнларини жадаллаштириб юборди. Айниқса таълим тизимида бошқа соҳалардан илгарилаган ҳолда “ихтиёрий мажбурий” равишда рақамлаштириш жараёни бошланди. Пандемия оқибатида эса таълим жараёни катта жадаллик билан рақамлаштиришга ўтган соҳалардан бири сифатида эътироф этилди [1].

Таълимни рақамлаштириш XXI асрга қадар дидактиканинг асосий формуласи бўлган ўқитувчи-маълумот-ўқувчи – “анъанавий дидактик учбурчак” принцпини ўзгартирди. 1982 йилда Ив Шевалар “анъанавий дидактик учбурчаги” атамасидан фойдаланган бўлиб, 1997 йилда Гай Бруссо томонидан ушбу формула “таълим муҳити” дея номланган.

Таълимни рақамлаштириш анъанавий "мазмунли" ўқитиш амалиётини янги интерфаол таълим дастурлари билан тўлдириш ёки алмаштириш сифатида қараш мумкин [2]. Бугунги кунда таълим классик таълимдан сезиларли даражада фарқ қилади. Анъанавий таълимнинг асосий мавзуси ўқитувчи эди. Натижа, унинг билими ва ўқитувчилик истеъдодига боғлиқ эди. Ахир, таълим нафақат маълумот олиш, балки ўқувчини ўзгартириш ҳам керак эди. Ўқитувчи билан ўқувчининг

экзистенциал учрашуви уларнинг ҳаётини тубдан ўзгартирар эди. Бироқ, бугунги кунда рақамлаштириш жараёнида фақат фан юзасидан маслаҳат бериш учун ўқитувчи талаба билан доимий алоқада бўлиши, суҳбат фақат тест синовлари билан чекланиб қолаётганлиги, ўқувчининг тарбиялаши эса ўқитувчининг диққатидан четда қолаётганлигини таъкидлаш лозим[3].

Ф.Нитше "Таълим муассасаларимиз келажаги тўғрисида" номли мунозарада профессордан давлатнинг "оғзи" бўлиб, инсон зотини шакллантирувчи ва такомиллаштирувчи ўқитувчи-раҳбарга қайтишга чақиради[4]. Шуни таъкидлаш керакки, бугунги ўзгаришлар даврида маъруза ўқиш таълимнинг асоси бўлишдан тўхтади ва натижада талабаларни ижтимоий аҳамиятга молик фундаментал муаммоларни ҳал қилишга ундайдиган ва маърузалари билан мотивация берадиган иқтидорли ўқитувчиларга бўлган эҳтиёж йўқолди. Бу вазифани рақамли технологиялар бажармоқда.

Рақамли жамият гуманистлар учун руҳсиз ва расмий нарса бўлиб туюлади [5]. Бунга жавобан ахлоқийлаштириш ва инсонпарварлаштиришга қарши далиллар келтирилади. Ахлоқ ва инсон ҳуқуқлари кўпинча норозилик манбаига айланади. Ушбу бирёқлама баҳоларни мувозанатлаштириб, жамият инсон интилишларига бўйсунмайдиган мураккаб тизимли яхлит деб тахмин қилишимиз мумкин. Аммо, тарих "инсониятдан озиқланаётгани", яъни воқеалар мақсадлар ва қадриятлар тизимига боғлиқ эканлиги, инсон ва технологияни боғлаш йўлларини қайта қуриш кераклигини тақоза этмоқда.

Замонавий юксак маданият оммавий ахборот воситаларининг ўзгариши сабабли глобал инқирозни бошдан кечирмоқда. Бу, биринчидан, янги электрон ва компютер технологиялари сабаб бўлган китоб даврининг таназзулга учраши, иккинчидан, умумий ва хусусан, классик таълимдаги инсонпарварлик инқирози. Постиндустриал жамиятдан сўнг бугун биз ахборот ва рақамли жамиятга кираяпмиз. Янги компютер технологиялари таълим жараёнини тубдан модернизация қилиш имконини бермоқда ва бу имкониятлар кўз ўнгимизда амалга оширилмоқда. Мактаб ўқувчилари ва талабалар камроқ китоб ўқийдилар ва Интернетда кўпроқ маълумот оладилар [6].

Рақамлаштириш билимларни ривожлантиришнинг муқаррар мантиқий босқичи ҳисобланмоқда. Маълумотлар шунчалик кўпки, уни топишдан кўра уни қайта кашф қилиш осонроқ. Албатта, яхши библиограф мавзу бўйича адабиётни қидирув тизимидан яхшироқ танлашга ёрдам беради ва яхши таржимон чет эл матнини машинадан яхшироқ таржима қилади. Шу билан биргаликда, Интернет улкан полигонга ўхшайди, унда ҳақиқатан ҳам муҳим нарсани топишнинг иложи йўқ. Афсуски, кутубхоналарда сақланаётган китобларнинг 90 фоизи ҳам фойдаланилмаяпти. Агар илмий кенгашлар қандайдир тарзда ёмон ва яхши диссертацияларни ажратса, маълумотни танлашда машина қайси мезонларга амал

қилиши аниқ эмас. Афтидан, у нима муҳим ва нима аҳамиятиз, ҳатто нима ҳақиқат ва нима ёлғон ўртасида ҳеч қандай фарқ йўқ.

Кўриниб турибдики, профессорнинг билими Интернетдан паст. Бугунги кунда маълумотлар шунчалик кўпки, ҳеч ким уни "ўз хотирасида" сақлай олмайди, шунинг учун универсал олимлар йўқ. Шу боис, автоматик процессорлар, таржимонлар ва қидирув тизимлари яратилади. Бундай машина ёрдамида қурилиши мумкин бўлган "ҳамма нарса назарияси" ни яратиш лойиҳаси мавжуд. Кўриниб турибдики, улар кенг омманинг таълим олиши учун кенг имкониятлар очади.

Умуман олганда, сунъий интеллект назарияси ва генетик технологияларнинг таъсири кучайиши шароитида анъанавий педагогика ва инсон тарбияси тақдири ҳақида фикр юритиш замонавий жамият олдида турган яна бир муаммони аниқлаш имконини берди. Инсоннинг нафақат табиат маҳсули, балки, биринчи навбатда, технология маҳсули сифатида кенг тарқалган ғояси, эркин ҳаракат қилиш қобилиятидан маҳрум бўлган маълум бир турдаги шахсни етиштириш мумкинлиги ҳақидаги иллюзияни келтириб чиқаради. Бундай шароитда одамларни тарбиялаш ва инсонпарварлаштириш амалиётларига таяниш замонавий "бошқариладиган жамиятда" қўлланиладиган одамларни манипуляция қилиш усулларини кераксиз бўлиб қолади.

**Фойдаланилган адабиётлар**


1. Тўрақулов З. Рақамли таълим: янгича назария ва таҳлил. “Рақамли таълимнинг замонавий тенденциялари ва уларни таълим-тарбия жараёнига тадбиқ қилиш йўллари” мавзусидаги республика илмий-амалий конференцияси материаллари. Тошкент. 25-октябр 2023-йил

2. Курмангулов, А. А. «Фабрика процессов» – новый формат организации / А. А. Курмангулов, Ю. С. Решетникова, Р. Н. Багиров, О. И. Фролова, Н. С. Брынза // Высшее образование в России. – 2018. – Т. 27 (5). – С. 37–41.
3. Донских, О. А. Учитель и ученик: счастье человеческого общения / О. А. Донских, Л. Ю. Логунова // Высшее образование в России. – 2019. – Т. 28. – № 4. – С. 60–71.
4. Марков, Б. В. Образование в цифровую эпоху: опыт философского осмысления / Б. В. Марков, С. В. Волкова // Непрерывное образование: XXI век. – 2020. – Вып. 3 (31). − DOI: 10.15393/j5.art.2020.6051.
5. Сагитов, С. Т. Социокультурная сфера и развитие цифровой экономики / С. Т. Сагитов // Высшее образование в России. – 2019. – Т. 28. – № 10. – С. 97–105.

# РАҚАМЛИ ТЕХНОЛОГИЯЛАРНИНГ ТАЪЛИМ ЖАРАЁНИДАГИ ЗАМОНАВИЙ ИСТИҚБОЛЛАРИ

**Жаббарова Хабиба Кувандиковна**
СамДЧТИ катта ўқитувчиси
e-mail:habibadjabbarova@gmail.com

**Аннотация.** Мазкур мақолада республикамиз олий таълим тизимида рақамли технологияларни қўллаш, уларнинг имкониятларини таҳлил қилиш асосида ўқув жараёнини ривожлантиришнинг устувор йўналишлари аниқланган. Шунингдек, олий таълимда рақамли технологиялар таълимни демократиклаштириш, ўқув жараёнини жонли ва индивидуаллаштириш орқали янги имкониятлар яратиш бўйича таклифлар келтирилган.

**Калит сўзлар:** рақамли технологиялар, олий таълим тизими, Сунъий Интеллект (АИ), Виртуал ва Кенгайтирилган Ҳақиқат (ВР/АР), Блокчейн Технологиялари, Технологик Ҳамкорлик, Мослаштирилган Таълим Муҳитлари.замонавий таълим, рақамли билимлар, Интернет тизими,

Юртимизда кечаётган ижтимоий-иқтисодий, сиёсий жабҳалардаги бугунги ислоҳотларнинг бориши таълим тизимини ҳам тубдан ислоҳ қилишни тақозо этмоқда. Чунки, ҳар бир жабҳанинг тараққиёти ўша соҳа мутахассисларининг билими, идроки, тафаккури ва малакаси, дунёдаги шу йўналишнинг ривожланиш тенденцияларини қанчалик ўзлаштирганлиги билан белгиланади[1].

Бугун таълим тизими турли хил рақамли технологиялар, дастурлар ва онлайн платформалар орқали янада самарали ва қулай бўлиб бормоқда. Масофавий таълим, виртуал синфхона, интерактив ўқув материаллари ва электрон китоблар таълим жараёнининг ажралмас қисмига айланиб, талабалар ва ўқитувчиларга янги имкониятлар тақдим этди. Таълимда сунъий интеллект, маълумотлар базаси ва электрон дастурлар сингари янги технологиялар қўлланилмоқда, бу эса билим бериш сифатини оширишга ва ўқувчиларнинг қизиқишларини оширишга ёрдам бермоқда.

Таълимга ахборот-коммуникация технологияларини жорий этиш назарияси ва методологияси, ўқув жараёнида интернет технологияларидан фойдаланиш усуллари, масофадан ўқитиш технологияларини қўллаш муаммоларини ўрганишда Ғарб олимларини хизмати беқиёсдир. Жумладан, А.Берглунд, Д.Геладзе, Ҳ.Лонг, М.Сугата, К.Wҳаттананаронг, П.Алфред, Б.Меанс, W.Олатокун, К.Петерс, Ж.Трахлер, Б.Фуруҳолт каби тадқиқотчилар томонидан тадқиқ этилган[2].

Шу билан бирга, рақамли технологиялар таълимнинг оммавийлигини оширишда ҳам муҳим роль ўйнайди. Онлайн курслар ва вебинарлар орқали жаҳон миқёсидаги энг яхши мутахассислардан таълим олиш имконияти мавжуд. Бу эса,

ўқувчиларнинг билим даражасини оширишга, янги кўникмаларни эгаллашга ва касбий малакасини яхшилашга ёрдам беради.

Давлат ва жамият бошқаруви, ижтимоий соҳада ҳам рақамли технологияларни кенг жорий этиб, натижадорликни ошириш, бир сўз билан айтганда, одамлар турмушини кескин яхшилаш мумкин. Рақамли иқтисодиёт бу биргина фаолият тури эмас, балки, ишбилармонлик, саноат объектлари, сифатли таълим ва хизматлар деганидир[3].

Шундай қилиб, рақамли технологиялар таълим жараёнини янада интерактив, персоналлаштирилган ва қўлланма асосида ишлашга йўналтириб, замонавий дунё талабларига мос равишда ривожлантирмоқда. Бунинг натижасида, таълим соҳасидаги ўсиш ва тараққиёт янги чўққиларни забт этиш, келажак авлод учун бепоён имкониятларни яратиб беришга хизмат қилмоқда (Таълим соҳасидаги асосий йўналишлар 1-расмда келтирилган).




**1-расм. Таълим соҳасидаги асосий йўналишлар**

Биз қуйида таълим соҳасидаги асосий йўналишлар ва истиқболлар ҳақида маълумотларни келтириб ўтамиз:

**1. Онлайн таълим платформалари.** Онлайн таълим платформалари, масалан, *Coursera, Udemy* ва *Khan Academy*, талабаларга исталган жойда ва хоҳлаган вақтда ўқиш имконини беради. Масалан, *Coursera* университетлар ва йирик компаниялар билан ҳамкорликда турли курслар тақдим этади, бу эса талабаларга энг янги ва замонавий билимларни олиш имкониятини беради. *Udemy* эса кенг кўламли курслар базасига эга бўлиб, ўқувчиларга ҳар қандай соҳа бўйича билим олиш имконини беради. *Khan Academy* эса мактаб ўқувчилари учун

математика, табиий фанлар ва бошқа фанлар бўйича бепул таълим материаллари ва интерактив машғулотлар таклиф этади.

Онлайн таълим платформалари замонавий таълимнинг ажралмас қисми бўлиб, улар орқали ҳар қандай инсон ўзининг билим ва кўникмаларини ошириши, янги касблар ўрганиши ва касбий юксалиши мумкин. Бу платформаларнинг ривожланиши келажакда янада кўпроқ инновациялар ва янги имкониятлар яратишга олиб келиши шубҳасиз.

Онлайн таълим платформаларининг замонавий истиқболлари ҳақида сўз кетганда, биринчидан, олий таълим тизимида университетлар ва коллежлар ўз курсларини онлайн форматда таклиф қилиб, глобал аудиторияга чиқиш имкониятини кўриб чиқаятганлигини таъкидлаб ўтишимиз мумкин. Иккинчидан, узлуксиз таълимда касбий таълим ва малака ошириш курслари кенгаймоқда, бу эса инсонларнинг бутун умри давомида ўқиши ва касбини янгилашига ёрдам беради.

**2. Мобиль таълим (m-learning).** Мобиль таълим (m-learning) бу мобил қурилмалар орқали ўқув материалларини ўрганиш ва билим олиш жараёнидир. Мобиль таълим мобил телефонлар, планшетлар ва бошқа портатив қурилмалардан фойдаланган ҳолда, исталган вақтда ва исталган жойда ўқиш имкониятини беради. Бу таълим усули ахборот технологияларининг тезкор ривожланиши ва интернетга кенг тарқалган кириш имкониятлари туфайли замонавий таълим тизимининг ажралмас қисмига айланиб бормоқда.

Мобиль таълимнинг бир қатор афзалликлари мавжуд бўлиб, уларга қулайлик ва мобиллилик, индивидуал таълим, интерактивлик, замонавий технологиялардан фойдаланиш каби кенг имкониятларни киритиши мумкин. Хулоса қилиб айтганда, мобиль таълим замонавий таълим тизимининг ажралмас қисмига айланиб, келажакда таълим жараёнини янада самарали ва инновацион қилишга ёрдам беради. Мобиль таълим (m-learning)нинг замонавий истиқболларини кўриб чиқамиз.

Мобил қўлланмалар ўқитувчи ва ўқувчини интерактив ва қизиқарли ўқув материаллари билан таъминлайди.

Микро-таълим усули ўқув материалларини қисқа вақт ичида ўқишни таъминлайди, бу эса катта маълумот ҳажмини қисқа қисмларга бўлиб етказиш имконини беради.

**3. Виртуал ва қўшилган воқелик(VR/AR)**

Виртуал воқелик (VR) ва қўшилган воқелик (AR) технологиялари ҳозирги кунда таълим, соғлиқни сақлаш, туризм, саноат, уй-жой ва кўнгилочар соҳаларда муҳим аҳамият касб этиб, уларнинг мазкур соҳаларда қўлланилиши жадал ривожланмоқда. Бу технологиялар инсонларга реал дунёда имкони йўқ бўлган тажрибаларни бошдан кечириш имкониятини беради, шунингдек, уларнинг ўрганиш, ўйин-кулги ва ишлаш услубларини тубдан ўзгартиради.

Виртуал воқелик (VR) махсус қурилмалар ёрдамида (VR кўзойнаги, қулоққоплар, контроллерлар) яратилган сунъий муҳитдан фойдаланувчини тўлиқ ҳис қилдириш орқали амалга оширилади. Бу муҳит инсон ҳисларини имитация қилиб, реал дунёдаги каби ўзаро таъсир ўтказиш имконини беради.

VR технологиялар таълим, соғлиқни сақлаш, машғулотлар, тренинглар ва бошқа соҳаларда қўлланилиб келинмоқда.

Қўшилган воқелик (AR) ҳақиқий дунё манзарасига рақамли элементларни қўшиб, фойдаланувчининг у билан ўзаро таъсирлашувини таъминлайди. AR қурилмаларига смартфонлар, планшетлар ва махсус AR кўзойнаклари киради. AR технологияларнинг қўлланиш соҳалари: таълим, маркетинг ва савдо, туризм ва маданият, кўнгилочар соҳа ва х.к.

Виртуал ва қўшилган воқелик технологиялари келажакда янада ривожланиб, турли соҳаларда янги имкониятлар яратишда хизмат қилади. Масалан, интернет ва сунъий интеллект билан интеграциялашув орқали VR ва AR тажрибалари янада интеллектуаллашади ва интерактив бўлади. Шунингдек, нархларнинг пасайиши ва қурилмаларнинг кенг тарқалиши орқали ушбу технологиялар оммавийлашиши ва ҳаётимизнинг ҳар бир жабҳасида қўлланилиши мумкин. VR ва AR технологиялари таълим жараёнини интерактив ва визуал равишда бойитади.

Виртуал ва қўшилган воқелик замонавий истиқболларини биз масофадан туриб лаборатория ишларини амалга ошириш жараёнида, тарихий жойлар ва маданий объектларни виртуал саёҳат қилиш имкониятини беришда кузатишимиз мумкин.

**4. Ижтимоий медиа ва ҳамкорлик платформалари.** Ижтимоий медиа ва ҳамкорлик платформалари таълим жараёнини ҳамкорлик асосида олиб боришга ёрдам беради. Бу платформалар ўқувчилар ва ўқитувчилар ўртасида доимий алоқа ўрнатиш, билим ва тажрибаларни алмашиш, умумий мақсадларга эришиш учун ҳамкорлик қилиш имкониятини беради. Ушбу платформаларнинг истиқболи жуда кенг ва улар таълим жараёнини янада самарали ва қизиқарли қилади.

Ижтимоий медиа платформаларига Facebook, Twitter, YouTube, Instagram ва ҳ. к. киради.

Ҳамкорлик платформаларига Google Classroom ва Microsoft Teams, Slack ва Trello ва ҳ.к. мисол сифатида кўрсатишимиз мумкин.

Ижтимоий медиа ва ҳамкорлик платформалари келажакда янада ривожланиб, таълим жараёнини тубдан ўзгартириб, таълим жараёнини инновацион ва самарали қилишда муҳим аҳамиятга эга бўлади. Улар орқали таълимнинг янги чўққиларини забт этиш мумкин. Ижтимоий медиа ва ҳамкорлик платформаалри таълим жараёнини ҳамкорлик ва муҳокама асосида олиб боришга ёрдам беради.

Ижтимоий медиа ва ҳамкорлик платформалари замонавий истиқболлари ижтимоий платформалар орқали ўрганиш, фикр алмашиш ва янги ғояларни

муҳокама қилиш имкониятини беради. Бундан ташқари проект асосида ўқитиш, яъни онлайн ҳамкорлик платформалари орқали талабалар жамоа бўлиб ишлаш ва амалий лойиҳаларни яратиш имкониятига эга.

**5. Сунъий интеллект (AI).** *AI (сунъий интеллект)* технологиялари таълим жараёнини индивидуаллаштириш ва талабаларга шахсий ёрдам бериш имконини яратади. Бу технологиялар орқали таълим тизими ўқувчиларнинг индивидуал эҳтиёжларига мослаштирилиши, ўқув жараёнини янада самарали ва қизиқарли қилиш имконияти пайдо бўлади. AI технологияларининг таълимдаги истиқболи жуда кенг ва уларни қуйидаги йўналишларда кўриб чиқиш мумкин: таълим жараёнини индивидуаллаштириш, шахсий ёрдам ва маслаҳатлар, янгича ўқув материаллари ва усуллари, янгича ўқув усуллари ва ҳамкорлик, ахборот таҳлили ва мониторинг ва х.к.

Шундай қилиб, AI технологиялари таълим соҳасида катта имкониятлар яратиб, ўқув жараёнини самарали, интерактив ва шахсийлаштирилган қилади. Улар орқали ҳар бир талабанинг эҳтиёжларини қондириш ва уларга энг яхши таълим бериш имконияти пайдо бўлади. AI технологиялари таълим жараёнини индивидуаллаштириш ва талабаларга шахсий ёрдам бериш имконини яратади.

Сунъий интеллектни замонавий истиқболлари шахсий ёрдамчилар, яъни AI асосидаги шахсий ёрдамчилар ўқув жараёнини осонлаштиришда, машина ўқуви асосида таълим мазмунини автоматик яратиш ва мослаштиришда кўзга ташланади.

Хулоса қилиб шуни айтиш мумкинки, таълим жараёнида ахборот технологиялари ва рақамли воситаларнинг аҳамияти ва истиқболлари яққол намоён бўлади. Замонавий ахборот технологиялари таълим жараёнини тубдан ўзгартириб, уни янада самарали ва қизиқарли қилади. Рақамли технологиялар таълимни демократиклаштириш, ўқув жараёнини жонли ва индивидуаллаштириш орқали янги имкониятлар яратади. Келгусида бу соҳада янада кўпроқ инновациялар ва янгиликлар кутилмоқда.

**Адабиётлар рўйхати:**

1. Абдуллаев М.К., Абдуллаева Г.С. ТАЛАБАЛАРГА ТАЪЛИМ БЕРИШДА РАҚАМЛИ ТЕХНОЛОГИЯЛАРДАН ФОЙДАЛАНИШНИНГ АҲАМИЯТИ // “Иқтисодиёт ва инновацион технологиялар” илмий электрон журнали. № 3, май-июнь, 2020 йил. -Б.135-140

2. Турсунов Р.Б. ТАЪЛИМДА АХБОРОТ КОММУНИКАЦИОН ТЕХНОЛОГИЯЛАРНИ ҚЎЛЛАШ ТЕНДЕНЦИЯЛАРИ // Academic Research inEducationalSciences. Vol. 1 No. 1, 2020.Б.324-331

3. file:///C:/Users/home/Downloads/%D0%93%D0%9E%D0%A2%D0% 9 E%D0%92%D0%9E+%E2%84%961+2020_157.pdf

# TA’LIM JARAYONIDA PEDAGOGIK YONDASHUVLAR

**Bakieva Fotima Raxmatullaevna** – Nizomiy nomidagi «Matematika va TAT» kafedrasi oʻqituvchisi

**ANNOTASIYA.** Kasbiy ta'limning hozirgi holati o'quvchilarning bilim faolligi va mustaqilligini rivojlantirish, shaxsiy o'zini o'zi anglash va kelajakdagi kasbiy faoliyatda yuqori natijalarga erishishga qaratilgan samarali vositalarni izlash bilan tavsiflanadi. Ushbu muammoni hal qilish yo'llaridan biri pedagogik voqelikka katta imkoniyatlar ochadigan ta'limdagi texnologik yondashuvdir. Maqolaning maqsadi - ta'limda texnologik yondashuvning rolini ochib berish. Texnologik yondashuv ta'limni amalga oshirishning asosiy xususiyatiga aylanib bormoqda va ta'lim faoliyati samaradorligi, optimalligi va bilim intensivligining sifat jihatidan yangi darajasiga o'tishni anglatadi.

**Tayanch so'zlar:** texnologik yondashuv, pedagogik texnologiyalar, interfaol texnologiyalar, amaliyotga yo'naltirilgan texnologiyalar, uslubiy asos, ta'lim sifati.

O’zbekistonning jahon ta'lim makoniga kirishi ko'plab qiyinchiliklarga duch kelmoqda: ijtimoiy, siyosiy, iqtisodiy va boshqalar. Ta'limni modernizatsiya qilish jarayonlari zamon talablariga javob bermaydi. Shu bilan birga, zamonaviy ta'limda ulkan salohiyat to'plangan: psixologik-pedagogika fanining yutuqlari va pedagogik innovatsiyalar tajribasi, o'ziga xos maktablar va innovatsion o'qituvchilar, psixologik-pedagogik tadqiqotlar natijalari doimiy ravishda umumlashtirish va tizimlashtirishni talab qiladi. Bu muammoni hal qilish vositalaridan biri texnologik yondashuv, “texnologiya” tushunchasini ta’lim sohasiga, pedagogik jarayonlarga tatbiq etishdir. Avvalo, texnologiyani inson tomonidan atrof-muhitni o'zgartirish va moddiy yoki ma'naviy qadriyatlarni ishlab chiqarish uchun foydalaniladigan ilmiy yoki amaliy jihatdan asoslangan faoliyat tizimi sifatidagi eng umumiy, meta-sub'ekt tushunchasidan kelib chiqish kerak. 20-asrda fizika, kimyo, energetika, biologiya, matematika, informatika va boshqa fanlar yutuqlariga asoslangan texnologiyalar texnologik inqilobni yuzaga keltirdi. Ishlab chiqarish sohasidagi texnologik yondashuv - ishlab chiqarish jarayonlarini texnologiya sifatida taqdim etish - zamonaviy moddiy ishlab chiqarishning ajralmas xususiyatiga aylandi. U erishilgan rivojlanish darajasining jamlangan ifodasi, fan yutuqlarini amaliyotga joriy etish, faoliyatning yuqori professionalligining eng muhim ko'rsatkichi sifatida ishlaydi.

Pedagogika fani va amaliyotida turli ta’lim beruvchi va ta’lim oluvchilarning munosabat xarakteriga ko’ra avtoritar va shaxsga yo’naltirilgan yondashuvlar qo’llaniladi. Qo’llaniladigan ta’lim metodlari va tashkiliy shakllar asosida an’anaviy,

tadqiqiy, izlanuvchan, tizimli, kompleks, texnologik, informasion, faoliyatli yondashuvlar farqlanadi.

Bugungi rivojlanib kelayotgan jamiyatda ta'lim jarayonlarining rivojlanishi, pedagogik innovatsiyalarning ilg’or tajribasi, o'ziga xos maktablar va innovatsion o'qituvchilar, psixologik-pedagogik tadqiqotlar natijalari muntazam umumlashtirish va tizimlashtirishni talab qiladi. Bu muammoni hal qilish vositalaridan biri texnologik yondashuv, “texnologiya” tushunchasini ta’lim sohasiga, pedagogik jarayonlarga tatbiq etishdir.




Avvalo, texnologiyani inson tomonidan atrof-muhitni o'zgartirish va moddiy yoki ma'naviy qadriyatlarni ishlab chiqarish uchun foydalaniladigan ilmiy yoki amaliy jihatdan asoslangan faoliyat tizimi sifatidagi eng umumiy, meta-sub'ekt tushunchasidan kelib chiqish kerak. 20-asrda fizika, kimyo, energetika, biologiya, matematika, informatika va boshqa fanlar yutuqlariga asoslangan texnologiyalar texnologik inqilobni yuzaga keltirdi.

Ishlab chiqarish sohasidagi texnologik yondashuv - ishlab chiqarish jarayonlarini texnologiya sifatida taqdim etish - zamonaviy moddiy ishlab chiqarishning ajralmas xususiyatiga aylandi. U erishilgan rivojlanish darajasining jamlangan ifodasi, fan yutuqlarini amaliyotga joriy etish, faoliyatning yuqori professionalligining eng muhim ko'rsatkichi sifatida ishlaydi.

Texnologik yondashuv va texnologiya atamasining ijtimoiy jarayonlarga, ma’naviy ishlab chiqarish sohasi – ta’lim, madaniyatga tatbiq etilishi mamlakatimizda ijtimoiy voqelik uchun yangi hodisadir.

Shuni ta'kidlash kerakki, pedagogikada texnologiyalashtirishning kelib chiqishi asosi A.S. Makarenkoga kelib taqaladi. U o‘zining dunyoga mashhur bo’lgan “Pedagogik poema” asarida “Bizning pedagogik ishlab chiqarishimiz hech qachon texnologik mantiq asosida qurilgan emas, balki har doim axloqiy targ‘ibot mantiqi asosida qurilgan” deb yozgan edi.

Makarenko A.S.ning fikricha faqat shuning uchun bizda pedagogik ishlab chiqarishning barcha muhim bo'limlari mavjud emas.

- texnologik jarayon;

- operatsiyalarni hisobga olish;

- dizayn ishlari;

– konstruktorlar va qurilmalardan foydalanish;

– standartlashtirish, nazorat qilish, tolerantlik va rad etish.

Har qanday faoliyat deydi V.P. Bespalko, texnologiya yoki san'at bo'lishi mumkin. San'at sezgiga, texnologiya fanga asoslanadi. Hamma narsa san'atdan boshlanadi, texnologiya bilan tugaydi keyin hamma narsa qaytadan boshlanishi uchun. Pedagogik faoliyatda har qanday rejalashtirish va usiz amalga oshirib bo'lmaydi, ekspromtga zid keladi, intuitiv ravishda harakat qiladi, ya'ni texnologiyaning boshlanishi hisoblanadi.

Texnologik yondashuv ta'lim, pedagogik va ijtimoiy voqelikning turli sohalari va aspektlarini kontseptual va dizayn rivojlantirish uchun yangi imkoniyatlar ochishga imkon beradi:

- natijalarni aniqroq bashorat qilish va pedagogik jarayonlarni boshqarish;

– mavjud amaliy tajriba va undan ilmiy asosda foydalanishni tahlil qilish va tizimlashtirish;

– tarbiyaviy va ijtimoiy-ma’rifiy muammolarni kompleks hal etish;

- shaxsiy rivojlanish uchun qulay shart-sharoitlarni ta'minlash;

- salbiy holatlarning insonga ta'sirini kamaytirish;

– mavjud resurslardan optimal foydalanish;

- paydo bo'lgan ijtimoiy va pedagogik muammolarni hal qilish uchun eng samarali va yangi texnologiyalar va modellarni tanlash.

Yapon o'qituvchisi T.Sakamotoning fikricha, texnologik yondashuv pedagogikaga tizimli fikrlash usulini joriy etishdir.Ammo shuni ta'kidlash kerakki, ta'lim va pedagogik jarayonlarga texnologik yondashuvni universal deb hisoblash mumkin emas, u faqat pedagogika, psixologiya, sotsiologiya, ijtimoiy pedagogika, siyosatshunoslik va fan va amaliyotning boshqa sohalarining ilmiy yondashuvlarini to'ldiradi.

Pedagogikada texnologik yondashuv zamonaviy texnologiya va vositalardan foydalangan holda ta'lim jarayonini tashkil etish imkonini beruvchi uslubiy asosdir. U belgilangan ta'lim maqsadlariga erishish uchun muayyan usullar, uslublar va o'quv vositalaridan tizimli va maqsadli foydalanishni o'z ichiga oladi.

Texnologik yondashuv bo'lajak o'qituvchilarga bilimlarni samarali egallash, ko'nikma va malakalarni shakllantirishga yordam beruvchi turli ta'lim texnologiyalarini ishlab chiqish va ulardan foydalanishni o'z ichiga oladi. U tizimlilik, izchillik va faollik tamoyillariga asoslanadi, bu esa o'quvchilarga o'quv materiali bilan faol munosabatda bo'lish va olingan bilimlarni amaliyotda qo'llash imkonini beradi.

Texnologik yondashuv kompyuter dasturlari, interfaol doskalar, multimediyali taqdimotlar va boshqa texnik vositalar kabi turli xil o'qitish vositalaridan foydalanishni ham o'z ichiga oladi. Ular talabalar uchun o'rganishni yanada qiziqarli va qulayroq qilishga yordam beradi, shuningdek, ularning axborot savodxonligi va texnologiya ko'nikmalarini rivojlantirishga yordam beradi, bo'lajak informatika o'qituvchisining kasbiy kompetentliginini {qanday)

Pedagogikaga texnologik yondashuv zamonaviy ta'lim muassasalarida faol qo'llaniladi, chunki u o'qitishni samarali tashkil etish va yuqori natijalarga erishish imkonini beradi. Bu talabalarning ijodiy fikrlash, mustaqillik va o'zini o'zi boshqarish qobiliyatini rivojlantirishga yordam beradi, shuningdek, ularda jamoaviy ishlash va muammolarni hal qilish ko'nikmalarini rivojlantiradi.

**Foydalanilgan adabiyotlar:**


1. Y. Park and V. Tech, "A Pedagogical Framework for Mobile Learning : Categorizing Educational Applications of Mobile Technologies into Four Types," 2011.
2. Acharya and D. Sinha, "Assessing the Quality of M-Learning Systems using ISO/IEC 25010," Int. J. Adv. Comput. Res., vol. 3, no. 3, pp. 2277–7970, 2013.
3. S. Chitturi and G. C. Farrell, "Adverse effects of hormones and hormone antagonists on the liver," Drug-Induced Liver Dis. Second Ed., vol. 19, no. 1, pp.

Олий таълимга илғор тажрибалар татбиқ этилди. Кредит-модуль тизимига ўтилди, давлат таълим стандартлари ва классификаторлар халқаро стандартларга мослаштирилди. 26 та таълим соҳаси бўйича мувофиқлаштирувчи соҳа кенгашлари ташкил этилди.

Кадрлар буюртмачилари таклифлари асосида Олий таълим йўналишлари ва мутахассисликлари классификаторига 334 та таълим йўналиши ва 645 та магистратура мутахассислиги киритилди. Жорий 2023/2024 ўқув йилида олий таълим ташкилотларининг 548 та мутахассислик бўйича малака талаблари тасдиқланди.

ОТМларига кириш учун қабул жараёнлари шаффофлаштирилди. “Олий таълим жараёнларини бошқариш ахборот тизими” (HEMIS) ишга туширилди. kontrakt.edu.uz, adabiyot.edu.uz ва unilibrary.uz каби ўнлаб электрон платформалар олий таълим соҳасини рақамлаштиришда ҳамда профессор-ўқитувчилар ва талабалар учун қулайликлар яратишда муҳим қадам бўлди[5].

Яна бир муҳим ўзгаришлардан бири талабалар ўқишини кўчириш ва тиклаш билан боғлиқ жараёнларнинг электронлаштирилгани бўлди. Мазкур жараёнлар очиқ ва шаффоф бўлишини таъминлаш мақсадида хорижий ёки нодавлат (хусусий) олий таълим муассасаларидан ўқишни кўчирмоқчи бўлганларнинг аризаларини қабул қилиш ва кўриб чиқиш my.dtm.uz платформаси ёрдамида амалга оширилди. Бир олий таълимдан иккинчи олий таълимга ўқишни кўчириш ва ўқишни тиклаш билан боғлиқ ҳужжатларни расмийлаштириш учун transfer.edu.uz платформаси яратилди[2].

ОТМларда илмий салоҳият 39%га кўтарилди. Олий таълимдан кейинги таълим институти очилган ОТМлар сони 85 тага етди. Илмий кенгашлар 289 тага, шу жумладан ОТМларда 179 тага кўпайгани натижасида 2022 йилда тадқиқотчилар томонидан 2838 та диссертация ҳимоя қилинди.

Бугунги кунда илмий фаолиятга оид давлат дастурлари доирасида умумий молиялаштириш ҳажми 388,7 млрд. сўм бўлган 314 та лойиҳа, шу жумладан 191,2 млрд сўмлик 171 та амалий, 58,2 млрд. сўмлик 66 та инновацион, 138,5 млрд. сўмлик 76 та фундаментал ва 0,7 млрд сўмлик 1 та тажриба-конструкторлик лойиҳалар молиялаштирилган.

Жумладан, Тошкент шаҳрида 211 та, Наманган вилоятида 20 та, Самарқанд вилоятида 15 та, Тошкент вилоятларида 13 та ҳамда Андижон вилоятида 11 та илмий лойиҳа бажарилган ёки амалга оширилмоқда.

Республикада жами 210 та олий таълим муассасалари фаолият юритаётганлигини ҳисобга олсак, 76,5 фоиз ёки 141 та ОТМларида илмий фаолиятга оид давлат дастурлари доирасида молиялаштирилган лойиҳалар мавжуд эмас.

Бугунги кунда илмий фаолиятга оид давлат дастурлари доирасида Хитой, Ҳиндистон, Туркия, Венгрия, Япония ва Беларусь каби давлатлар олимлари билан ҳамкорликда умумий қиймати 79,3 млрд сўм бўлган 74 та халқаро қўшма лойиҳалар амалга оширилмоқда.

Тадқиқотчилар ва профессор-ўқитувчиларнинг жаҳондаги нуфузли илмий базалардаги жруналлардаги мақолалар билан танишиб бориши учун “EBSCO”, “Web of Science”, “Springer Nature” ва ScienceDirect ресурсларидан фойдаланиш имконияти яратилди.

Юқоридаги натижалар билан бирга ўқув жараёнларини замон талаблари асосида ривожлантириш тўхтаб қолмаслиги зарурлигини ҳаётнинг ўзи кўрсатмоқда. Бугунги глобаллашган дунёда бошқа соҳалар сингари олий таълим соҳаси ҳам олий таълимдаги замонавий тенденцияларни ҳисобга олиши керак.

Сўнги вақтларда олий таълим муассасаларининг ўқув жараёнида технологияларнинг ўрни тобора ортиб бормоқда. Технологиялар талабаларни ахборот билан таъминлаш, сифатли таълим олиш имкониятларини кенгайтириш, вақт ва макон чекловларини четлаб ўтишга ёрдам бермоқда.

Сунъий интеллект технологиялари ўқув ва бошқарув фаолиятига оид тезкор вазифаларни бажариш, талабаларни рўйхатга олиш ишларини такомиллаштириш, рақамли технологиялар билан боғлиқ жараёнларни бошқариш ҳамда талабаларнинг сифатли таълим олишларини яхшилашга ёрдам бермоқда[3; 15-18].

Ўқув жараёнининг муҳим шакли бўлган онлайн таълим интернет орқали ноанъанавий шароитларда амалга оширилгани боис, талабаларни вақт, масофа ёки жойлашув чекловларидан қатъий назар таълим олишда иштирок этишини таъминламоқда[4; 4]. Натижада, ўқитувчилар узоқ масофалардан туриб ҳам талабаларга онлайн маъруза қилишлари мумкин бўлди. Шундан келиб чиқиб айтиш мумкинки, олий таълимда онлайн таълим олиш яқин келажакда янада урфга киради.

Таълим жараёнида виртуал реаллик технологияларини жорий этиш имкониятлари кенгайиши керак. Кўпчилик виртуал реаллик технологияларини олий таълим қиёфасини бутунлай ўзгартириб юборадиган технологиялар сифатида кўрмоқда. Шу сабабли бўлса керак, 2018 йилдан бошлаб дунё миқёсида таълим соҳасида виртуал реаллик технологиялари билан боғлиқ лойиҳаларга йирик сармоялар киритила бошланди.

Инсон капитали индексида бутун умр давомида таълим олиш муҳим мезонлардан биридир. Фаолият соҳасини тубдан ўзгартириш бугунги кун учун янгилик эмас. Замонга мослашувчан университетлар сертификат

дастурларини ишлаб чиқмоқда. Яъни талаба маълум бир замонавий касбни ўрганиши учун иккинчи мутахассисликда яна уч ёки тўрт йил ўқиши шарт эмас. Мазкур йўналиш, айниқса, рақамли технологиялар соҳасида кенг қўлланилмоқда.

Келажакда олий таълим муассасалари ҳам, албатта, замонавий касбларни ўқитиш бўйича мослашувчан дастурларни ишлаб чиқиб ҳаётга татбиқ этишга киришади.

Хулоса қилиб айтганда олий таълимда ислоҳотлар жадаллик билан олиб борилмоқда. Сўнгги йилларда олий таълимни ривожлантиришга доир киритилаётган инновациялар ўз натижасини бермоқда. Олий таълимда сон ва сифат кўрсаткичлари яққол намоён бўлмоқда.

**Фойдаланилган адабиётлар рўйхати**

1. Мирзиёев Ш.М. Нияти улуғ халқнинг иши ҳам улуғ, ҳаёти ёруғ ва келажаги фаровон бўлади. 3-жилд. –Т.: Ўзбекистон, 2019. – Б. 387.

2. Ахмедов Т. Олий таълим: имконият ва қулайликлар. URL: https://uza.uz/uz/posts/oliy-talim-imkoniyat-va-qulayliklar_410507

3. Хуррамов М., Халмуратова К. Олий таълим муассасалари фаолиятида сунъий интеллект технологиясини жорий этиш. –Т.: Етакчи, 2024. –Б. 32.

4. Хуррамов М., Халмуратова К. Олий таълим муассасаларида СМАРТ университет тамойилларини жорий этиш. –Т.: Етакчи, 2024. –Б. 32.

**УДК: 634.71**

## ЕЖЕВИКА ВА МАЛИНА РЕЗАВОР ЎСИМЛИКЛАРИ КЎЧАТЛАРИНИ ЕТИШТИРИШ ТЕХНОЛОГИЯСИ

**Валиева Шоира Абдивоситовна**

Тошкент давлат аграр университети

Мевачилик ва узумчилик кафедраси катта ўқитувчиси

**Аннотация:** Ушбу маколади республикамизга кириб келаётган ва акклимитизациядан ўтган резавор меларни кўчатларини тайёрлашни бир нечта усуллари ва уларнинг афзаллик томонлари келтириб ўтилган.

Хар бир усулнинг ижобий ва камчилик томонлари кенг ёритилиб ўтилган.

Шу билан бирга бугунги кунда мевачилик сохасининг иқтисодий самарадорлигини ошириш ва мевали ўсимликлар турлари ассортиментини кенгайтириш асосида аҳоли озиқ-овқат хавфсизлигини таъминлаш ва витаминларга бой бўлган сифатли ва сархил меваларга бўлган таълабини қондириш бўйича қатор илмий ва амалий ишлар олиб борилмоқда

Республикамиз ва дунё хамжамияти томонидан озиқ овқат хавфсизлиги ва ахолини сифатли озиқ-овкатларига бўлган таълабини қондиришда, аввалом бор боғлар ва плантацияларни яратилиши шартлиги ва ушбу плантациялар учун соглом сифатли кўчат етиштириш кераклиги таъкидлаб ўтилган.

**Калит сўзлар**: кўчат, резавор мева, ежевика, малина, яшил қаламча, стерилизация, фитотрон, in-vitro.

**Кириш.** Бугунги кунда мевачилик сохасининг иқтисодий самарадорлигини ошириш ва мевали ўсимликлар турлари ассортиментини кенгайтириш асосида аҳоли озиқ-овқат хавфсизлигини таъминлаш ва витаминларга бой бўлган сифатли ва сархил меваларга бўлган таълабини қондириш бўйича қатор илмий ва амалий ишлар олиб борилмоқда. Шу муносабат билан Республикамизга кириб келаётган мева ва резавор мева ўсимликларини иқлимлаштириш, уларни кўчатини кўпайтириб минтақамиз миқёсида кенг тарқалишини асосий вазифалардан бири хисобланади.

Ежевиканинг интродукция қилинган Натчез *(Natchez)* ва Честр *(Chester Thornless)* ҳамда малинанинг Оттим близ (*Autumn Bliss)* ва Полька каби навлари кўчатларини қаламча асосида кўпайтириш плантatsiя яратиш учун хизмат қилади. Бунинг учун энг аввало кўпайтирилаётган ўсимликларимизнинг тур ва навлари ўсиш ва ривожланиш давомида кечадиган жараёнлар ва морфо – биологиясини чуқур ўрганиш, ўсимликларнинг келиб чиқиш ареалини инобатга олган холда кўпайтириш ишларини амалга оширилсагина ижобий натижага эъришиш мумкин.

Резавор мевалардан ежевика ва малинининг кўчатини етиштиришнинг анъанавий ва ноанъанавий усулларда етиштиришда бир қанча ташқи мухит омилларига эътибор бериш агротехник тадбирларни ўз муддатида кўллаш хали республикамизда мухим ахамият касб этади.

Ушбу масалаларни ҳал этиш, ҳамда Республикада ежевика ва малина резавор ўсимлиги плантатцияларини барпо килиш каби бир қатор муаммоларни хал қилинади

Резавор меваларни асосан анъанавий усул бўлган вегетатив йўл билан кўпайтирилади. Вегетатив купайтиришга мисол тарикасида яшил қаламчалар билан кўпайтириш, ярим ёғочланган қаламчалар ёрдамида кўпайтириш, пархаш йўли билан кўпайтириш ва хозирги кунда урф бўлишни бошлаган in-vitro усулини мисол келтиришимиз мумкин. Қаламчалар ёрдамида кўчатларни кўпайтирилганда асосан субстрат ва стимуляторга ва уларнинг концентрациясига ахамият бериш мақсадга мувофиқ хисобланади.

Масалан каламчаларнинг ўсимликнинг қайси жойидан олинганлиги ва

мавсумнинг хам ахамияти катта хисобланади.

Яшил қаламчалар ёрдамида кўчатлар кўпайтириладиган бўлса, май ойининг иккинчи декадасида бир йиллик новдалардан олинади ва новданинг яшил юмшоқ қисми ишлатилмайди.

Ярим ёғочланган қаламчалар ёрдамида кўчатлар кўпайтирилганда август ойининг биринчи декадасидан бошлаб уларни 10-15 см узунликда кесиб олиб стемуляторлар ёрдамида ишлов берилиб суний туман хосил қилувчи ускуналар билан жихозланган химояланган иншоатларда кўпайтирилади. Қаламчаларда илдиз хосил булганлигини 10-15 кундан сунг сезишимиз мумкин. Илдиз тизими ривожланган ўсимликларда янги баргларнинг хосил булиши билан кузатилга , илдиз тизими ривожланмаган қаламчаларнинг қўриб қолганлигини кузатишимиз мумкин,

Оммалашиб бораётган in-vitro усулида кўчатларни тайёрлашда аввало она ўсимликни танлаб олишимиз ва стерилизаия жараёнини ўтказимиз керак булади.

Стерилизаия жараёни уч хил усулда амалга оширилади. Хемотерапия, термотерапия ва антибиотиклар ёрдамида эксплантлар стерилланиб олинади.

Хемотерапияда ўсимликлар кучли таъсирга эга бўлган химиявий припаратлар ёрдамида стерилизация қилинади ва кўп холларда ўсимликни стресга тушишига сабаб бўлади.

Антибиотикли терилизация жараёнида хам ўсимлик кўп фоизли бўлмасада лекин стресга тушиши кузатилади.



*1 расм.*
*200 мл елим тувакчалардаги кўчатлар*



*2 расм.*
*500-1000 мл.ли тувакчаларга экиш жараёни*

Энг яхши стериллаш жараёни термо – терапия бўлиб бунда ўсимлик туқималари антибиотикли ва хемо-терапияга караганда зарарланмайди ва ўсимликнинг кейинги ривожланишига тусқинлик қилмайди ва ўсиши бир маромда давом этади.

Ўсимликни in-vitro кўпайтиришда биринчи жараён культиралаш бўлиб, бир ой муддат сарфланади. Иккинчи жараён полиферация микроўсимликларни кўпайтириш жараёни бўлиб, микроўсимликларимиз керакли миқдорга етганидан кейин учинчи босқич яъни илдизлантириш бочқичига ўтилади. Ушбу жараёнда ауксин ва цитокининларни миқдорига аълохида эътибор бериш керак бўлади. Чунки ауксинлар микроўсимликларимизни вегетатив кўпайтиришда ишлатилади ва цитокинин микроўсимликларни илдизлантириш жараёнида яхши натижа беради.

Ўсимликларимиз етарли даражада илдизлангандан кейин ностерил шароитга ўтказиш учун бир қанча монипуляциялар ўтказилади ва микро кўчатларими 5х5 хажмли касеталарга ўтказилади ва фитотронда иқлимлаштиришни жараёнидан сўнг, химояланган суний иқлим хосил қилиш имкони мавжуд иншоатларда иккинчи марта каттароқ 200 мл.ли елим тувакчаларга экилади хажмдаги тувакчаларга эшилади.(1 расм)

Ушбу тавакчаларда микро ўсимликларимиз 30-45 кундан сўнг очиқ майдонга экишга тайёр бўлади ва уларни ишлаб чиқаришга жорий қилса бўлади ёки бўлмаса риализация учун янада каттарок бўлган 500-1000 мл.ли сиғимли тувакчаларга экиш тавсия этилади (2 расм).

## ФОЙДАЛАНИЛГАН АДАБИЁТЛАР


1. Ўзбекистон Республикаси Президентининг 2019 йил 23 октябрдаги ПФ-5853-сон “Ўзбекистон Республикаси Қишлоқ хўжалигини ривожлантиришнинг 2020 - 2030 йилларга мўлжалланган стратегиясини тасдиқлаш тўғрисида”ги фармони.
2. Ўзбекистон Республикаси Президентининг 14.03.2019 йилдаги ПҚ-4239-синли Мева-сабзавотчилик соҳасида қишлоқ хўжалиги кооператциясини ривожлантириш чора-тадбирлари тўғрисидаги қарори.
3. Ўзбекистон Республикаси Президентининг 2021 йил 15 декабрдаги ПҚ-52- сон қарори Мева-сабзавотчилик соҳасини давлат томонидан қўллаб-кувватлаш, тармоқда кластер ва кооператция тизимини янада ривожлантириш чора-тадбирлари тўғрисидаги қарори.
4. Аминова, Е.В. Оценка устойчивости сортов малины к абиотическим стрессорам южного Урала / Е.В. Аминова, З.А. Авдеева, Ф.К. Джураева //Плодоводство и ягодоводство России. – 2017. – том 49. – С. 28-31.

# БОШЛАНҒИЧ СИНФ ЎҚУВЧИЛАРИНИНГ АХЛОҚИЙ МАДАНИЯТИНИ ШАКЛЛАНТИРИШГА ДОИР ЁНДАШУВЛАР

**Джумаев Маманазар Иргашевич**
педагогика фанлари номзоди, профессор
**Тўраева Гулҳаё Темирқул қизи**
Чирчиқ давлат педагогика университети
Бошланғич таълим йўналиши 2-босқич талабаси

*Аннотация:* мақолада бошланғич синф ўқувчиларининг ахлоқий маданиятини шакллантиришга доир ёндашувлар тўғрисида фикр юритилган.

*Таянч тушунчалар*: ўқувчи, таълим, бошанғич синф, ахлоқий маданият, ёндашувлар, кўникма, малака

“Ўзбекистон-2030” стратегиясида бошланғич таълимни 2026 йилга қадар сифатли ривожлантириш ва бошланғич синф ўқувчиларини моддий- маънавий қўллаб қувватлаш вазифалари қўйилган[1]. Шу жиҳатдан бошланғич синф ўқувчиларининг ахлоқий маданиятини шакллантириш ҳам таълим сифатининг муҳим кўрсаткичларидан ҳисобланади. Бу ўринда бошланғич синф ўқувчиларининг ахлоқий маданиятини шакллантиришга доир ёндашувлар таҳлилига эътиборингизни тортамиз.

***Анъанавий ёндашув***. Мазкур ёндашувга кўра, бошланғич синф ўқувчиларининг ахлоқий маданияти таълим жараёнида шакллантирилади. Унда қуйидагиларга эътибор қаратилади:

а) ўқув фанларини ўқитиш жараёнида бошланғич синф ўқувчиларида ахлоқий фазилатларни шакллантириш;

б) тарбиявий тадбирлар воситасида бошланғич синф ўқувчиларида ахлоқ меъёрларига риоя қилиш кўникмасини шакллантириш;

в) синфдошлари ёки ўқитувчиларни намуна сифатида кўрсатиш билан бошланғич синф ўқувчиларида ахлоқий фаоллик кўникмасини шакллантириш[2].

Бунадай анъанавий ёндашув бошланғич синф ўқувчиларида ахлоқий маданиятни кутилган даражада шакллантириш имконини беради.

Кези келганда таъкидлаш лозимки, анъанавий ёндашув педагогик тажриба ва синовдан ўтганлиги билан кутилган самарани беради. Шу сабабли ўқитувчилар ва синф раҳбарлари анъанавий ёндашув асосида ҳар бир ўқувчига ахлоқий маданиятнинг шаклланишига эътибор бериши муҳим аҳамиятга эга.

***Иннавацион ёндашув***. Жамиятимизнинг технологик ривожланиш жараёнида ахлоқий маданиятга бўлган эҳтиёж ҳам ортиб бормоқда ва ахлоқий

маданият мазмуни ҳам ўзгараётганлигини таъкидлаб ўтиш лозим. Шу маънода бошланғич синф ўқувчиларида ахлоқий маданиятни шакллантиришнинг иннавацион ёндашувида қуйидагиларга эътибор бериш мақсадга мувофиқ бўлади:

а) бошланғич синф ўқувчиларини компьютер, планшет каби ўқув –техник воситалардан билим олиш ва маълумотларни эгаллашга ўргатиш;

б) бошланғич синф ўқувчиларида яратувчилик, кашфиётчилик ва ижодкорлик фазилатларини шакллантириш;

в) бошланғич синф ўқувчиларида идеал мақсад-муддаоларга интилиш кўникмасини таркиб топтириш.

Эътибор берилса, бошланғич синф ўқувчиларида ахлоқий маданиятни шакллантиришнинг иннавацион ёндашувида бугунги кун талаблари ва технологик ривожланиш эҳтиёжлари уйғун ўз аксини топган. Шу сабабли иннавацион ёндашувнинг методикасини ишлаб чиқиш зарурият бўлиб турганлигини эслатиб ўтиш жоиз.

Кези келганда таъкидлаб ўтиш лозимки, Европа мамлакатларида бошланғич синф ўқувчиларида ахлоқий маданиятни шакллантиришнинг мазкур иннавацион ёндашувига таянилади. Шу жиҳатдан мазкур қитъа ўқувчилари янгиликка интилувчан, технологик кашфиётга қизиқувчан ва мустақил ҳаракат қилувчи шахслар сифатида вояга етади [3]. Бизнингча, мазкур тажрибадан фойдаланиш мақсадга мувофиқ бўлади.

Ахлоқий маданият бошланғич синф ўқувчиларини фаоллаштиради, уларни жамиятнинг талабларига мослаштиради. Шу сабабли мазкур масала бўйича олий педагогик таълим жараёнида бўлажак бошланғич синф ўқитувчиларини ахлоқий маданиятни шакллантириш методикаси билан қуроллантириш долзарб бўлиб турганлигини эслатиб ўтиш жоиз.

***Индивидуал ёндашув***. Бошланғич синф ўқувчиларида ахлоқий маданиятни шакллантиришнинг индивидуал ёндашуви амалий самарадорлиги билан диққатни тортади. Бундай ёндашув амалий фаолиятдаги бошланғич синф ўқитувчилари тажрибасида кузатилаи. Шу жиҳатдан тажрибали бошланғич синф ўқитувчилари ўқувчиларда ахлоқий маданиятни шакллантиришда қуйидагиларга асосланади:

а) ҳар бир ўқувчининг лаёқатини аниқлаб, улар билан индивидуал ишлаш режасини тузади;

б) ҳар бир ўқувчининг қизиқиш ва лаёқатига асосан уларда ахлоқий фазилатларни шакллантиришга эътибор қаратади;

в) асосан мазкур жараёнда ўқувчиларни маънавий рағбатлантириш методикасига таянади.

Мазкур индивидуал ёндашув мктодикаси бошланғич синф ўқувчиларида ахлоқий маданият асосларини амалий шакллантириш имконини беради.

Диққат қилинса, индивидуал ёндашув ўзига хос хусусиятларига эгалиги билан муҳим ўрин тутади. Шу сабали тажрибали бошланғич синф ўқитувчиларининг индивидуал ёндашув методикасини ўрганиб бориш ва уларни оммалаштириш кутилган самарани беради. Бунинг учун талабаларнинг ҳафталик педагогик амалиёти имкониятларидан оқилона фойдаланиш муҳим аҳамиятга эга.

Шундай қилиб бошланғич синф ўқувчиларида ахлоқий маданиятни шакллантириша доир бир неча ёндашувлар мавжуд. Мазкур ёндашувлардан уйғун фойдаланиш мақсадга мувофиқ бўлади.

*Адабиётлар:*

1. “Ўзбекистон-2030” стратегияси.//www.ziyonet.uz.

2. Ҳасанбоев Ж. ва бошқ. Педагогика фанидан изоҳли луғат. –Тошкент, 2009

3. Жабборова О., Умарова З. Бошланғич таълим диогностикаси.- Тошкент, 2023

## LEXICAL UNITS RELATED TO ENERGY IN LINGUISTICS AS A RESEARCH OBJECT

**Nizomova Zebo**
Post-graduate students
Jizzakh state pedagogical university

**Abstract.** The concept of energy is ubiquitous across various fields, and its linguistic representation offers a rich area for analysis. In this article we examined not only the terminology of the electric power industry as our research object, but also the use and history of energy in our lives.

**Keywords:** energy, electricity, word formation, semantic terms, concept**,** nominalization, standardization,

**Introduction.** The development of science and technology, the expansion of international relations in all spheres of society in general and in the field of nuclear energy in particular, actualizes the problem of creating modern high-quality translation dictionaries. And this, in turn, dictates the need to turn to the latest scientific paradigms for the study of industry terminology. The concept of energy permeates various fields of study, including physics, economics, and environmental science. In linguistics, lexical units related to energy present a fascinating research

object due to their prevalence and diversity across languages. This study aims to explore the morphological, semantic, and pragmatic aspects of energy-related lexical units, providing insights into how different languages conceptualize and utilize the notion of energy. By examining these lexical units, we can better understand the interplay between language, culture, and the conceptualization of abstract concepts like energy.

The birth of the word "electricity" itself (from the Greek electron) dates back to the era of antiquity, when the Greek philosopher Thales in the 7th century BC discovered that amber rubbed with wool acquires the properties of attracting light objects. In 1600, the term "electricity" was introduced by the English naturalist William Gilbert in his essay "On the Magnet, Magnetic Bodies and the Great Magnet - the Earth" [1; p. 412]

The development of electrical power engineering as a science was first influenced by physical and mathematical sciences, then by electrical engineering. In the 21st century, the electric power industry is closely connected with the economy and information technology. Consequently, the composition of terminology is largely determined by the relationships between these sciences.

The process of developing scientific and technical terminologies is always accompanied by the creation of new terms and the improvement of existing ones. Improvement means giving them a more systematic character, ordering them in word-formation and semantic terms, and building terminological fields. The 20th century was characterized by rapid progress in science and technology, which led to a large increase in the number of concepts that must be given names by creating something new or adapting an existing one. As a result, the terminology of some specialized fields experienced an uncontrolled increase in the number of titles.

Therefore, organized terminological standardization seemed to be an excellent way to combat the diversity of names and thus ensure the accuracy of communication among specialists. Ambiguous terminology based on polysemy, synonymy and homonymy hinders the communication of specialists. For this reason, in the 19th century, scientists, and at the beginning of the 20th century, technical specialists, felt the need to regulate the terminology in their fields and, thus, became direct participants in the standardization process [4; p. 334].

If we talk only about the electric power industry, then as they show the above stages of the formation of the industry, the very first sciences that influenced it were the physical and mathematical sciences. Then, largely thanks to discoveries in the field of physics, the science of electrical engineering was created. In the 21st century, the electric power industry is closely connected with the economy. This connection is due to the important position of the industry in the functioning of the economy of

any country. The electric power industry is also a large consumer of information technology. They are necessary to ensure proper dispatch and technological management of networks, to optimize the processes of generation, distribution and consumption of electricity, to reduce losses during electricity transmission, to ensure uninterrupted energy supply.

To ensure that all interested parties use the terms unambiguously, the terms undergo a process of ordering, which, in turn, includes the stages of normalization and standardization. As a result of this process, a common understanding of concepts and terms denoting them is achieved and, accordingly, their common use within the relevant industry. For this purpose, concepts and terms denoting them are subject to ordering. This is a special type of work with terms called “normalization” and “standardization”. It is aimed at ensuring that specialists in a particular industry clearly understand and use terms within their professional field. Normalization and standardization can be applied to terms of one language, a group of related languages, a group of languages coexisting in a certain area, and finally on a worldwide scale. Naturally, both the volume of work and the goals and objectives of the terminologist change depending on the specified conditions. To organize the terms of one industry in one language, the industry institutes of one’s country are sufficient. As the range of tasks becomes more complex and expanded, experts from other countries are attracted and committees are created to monitor the creation, use and implementation of terms.

According to A.V. Superanskaya, N.V. Podolskaya and N.V. Vasilyeva [2; p. 288] industrial and scientific terminology in the 20th and 21st centuries. is not created spontaneously, because strong traditions have already emerged in many industries. Spontaneous can only be the appeal of a specialist or translator to certain word-formation means to create a new term. The researchers write that the term is a linguistic phenomenon, so it “submits to a fundamental law, according to which each language articulates reality in its own way. This means that initially, in natural conditions, there are and cannot be uniform international concepts. The meanings of individual words and the scope of their use do not coincide from language to language. Therefore, when translating special texts, “word for word” replacements are impossible; each unit must be correlated with the entire system of concepts of a certain branch of knowledge” [3; p. 248].

**Conclusion.** The findings highlight the complexity and richness of energy-related lexical units in linguistics. The morphological similarities across languages suggest shared historical and cultural influences. Semantically, the flexibility of these units allows them to adapt to different contexts and convey a wide range of

meanings. Pragmatically, their usage patterns reflect cultural attitudes towards energy and its importance in modern life.

The study also underscores the significance of metaphor in understanding energy. Metaphorical expressions, such as “burning with energy” or “drained of energy,” illustrate how physical concepts are mapped onto abstract experiences, providing a deeper insight into human cognition and language.

This analysis of lexical units related to energy reveals the intricate ways in which languages encode and utilize the concept of energy. Morphological, semantic, and pragmatic aspects work together to create a rich tapestry of meanings and uses. By examining these lexical units, we gain a deeper understanding of how language reflects and shapes our perception of energy. Future research could expand this study to include more languages and explore the diachronic evolution of energy-related terms, further illuminating the dynamic relationship between language and concept.

## References

1. Гилберт В. О магните, магнитных телах и о большом магните – Земле (перевод книги 1600г.). М.: АН СССР, 1956. 412 с
2. Суперанская А.В., Подольская Н.В., Васильева Н.В. Общая терминология: терминологическая деятельность. М.: Едиториал УРСС, 2005. 288 с.
3. Суперанская А.В., Подольская Н.В., Васильева Н.В. Общая терминология: вопросы теории. М.: Книжный дом «ЛИБРОКОМ», 2012. 248 с.
4. Татаринов В.А. История отечественного терминоведения. Направления и методы терминологических исследований: Очерк и хрестоматия. М.: Московский Лицей, 1995. Т. 2. 334 с.

# UZLUKSIZ TA`LIMDA PEDAGOGIK INNOVATSIYALARNI TATBIQ ETISHNING AHAMIYATI

**Toxirov Shahzod Toxirovich**
Toshkent iqtisodiyot va pedagogika instituti

**Annotatsiya.** O`zbekiston Respublikasida uzluksiz ta`lim kadrlar tayyorlash tizimining asosi, ijtimoiy-iqtisodiy taraqqiyotni ta`minlovchi, shaxs, jamiyat va davlatning, ilmiy-texnikaviy va madaniy ehtiyojlarini qondiruvchi ustuvor soha bo‘lib, ijodkor, ijtimoiy faol, ma`naviy boy shaxsning shakllanishi va yuqori malakali raqobatbardosh kadrlarning jadal tayyorlanishi uchun zarur shart-sharoitlarni yaratadi.

**Kalit so‘zlar:** Ta`lim, pedagogika, innovatsiya, tarbiya, metodika, ilm.

## KIRISH

Darhaqiqat, uzluksiz ta`lim jarayoni shaxsning har tomonlama qaror topishi uchun eng qulay davr sanaladi. Mazkur davrda shaxs fan asoslari hamda kasb- hunar ma`lumotlarini o`zlashtiradi, yuksak ma`naviy-axloqiy sifatlarga ega shaxs va malakali kadr sifatida kamol topib boradi. Unda muayyan dunyoqarash shakllanadi.

Ma‘lumki, ta`lim – tarbiya insonga borliqni anglash sir asrorlarini tushunish, tinimsiz rivojlanayotgan dunyoga moslashish, dunyoqarashini shakllantirish, nihoyat, jamiyatni insonparvarlantirishga hissa qo`shish imkonini yaratadi.Har qanday davlatning qudrati va rivojlanish darajasini aynan ta`lim tizimi aniqlab beradi.Davlatning ushbu tizimga munosabati, uning kelajagini belgilaydi[8].

## ADABIYOTLAR SHARHI

Bugungi kunda O`zbekiston Respublikasida uzluksiz ta`lim quyidagi ta`lim turlarini o`z ichiga oladi:

-maktabgacha ta`lim;

-umumiy o`rta, o`rta maxsus ta`limi;

-professional ta`lim

-oliy ta`lim;

-oliy o`quv yurtidan keyingi ta`lim;

-kadrlar malakasini oshirish va ularni qayta tayyorlash;

-maktabdan tashqari ta`lim[9].

O`zbekiston Respublikasida ta`lim tizimining bunday turlarining har bir bosqichida bir qator ishlar amalga oshirilmoqda. Bunday ishlarni tarixan qisqa davr uchun misli ko`rilmagan rivojlanish sifatida baholash mumkin.

Bunday shiddatli rivojlanish bugungi kun uchun yetarlidek ko`rinadi. Lekin, har qanday yangilik boshqa yangilikning kirib kelishiga turtki bo`ladi.

## MUHOKAMA

Respublikamizda 11 yillik umumiy o‘rta ta‘lim, akademik litsey va texnikumlar tizimini shakllanganligi, ularning kadrlar yetishtirib berishdagi o`rni beqiyos.

Bundan tashqari ta`lim tizimida uzviylik va uzluksizlik masalalarini yuqori darajada ko`rib chiqilishi yo`lga qo`yilgan bo`lib, tarkibiy qismlarining funksiyalari aniq belgilangan va o`z oldiga qo`yilgan vazifalarni tizimli bajarilishini ta`minlashni talab etmoqda. Odatda, davlat talablarni bajarilishinistatistik tizim orqali baholanib

---

[8] A.Sh.Bekmurodov, Z.Y.Karimov — Bosh maqsadimiz - keng ko`lamliislohatlar va modernizatsiya yo`lini qat`iyat bilan davom ettirish.Toshkent – 2013.

[9] Goziev Y.Y. «Umumiy psixologiya» 1-2-tom.Toshkent-2012y.

boriladi. Bunday statistik qarash va baholash o`zining qator ustunliklari bilan ajralib tursada, dinamik tizimlarda ro`y berishi mumkin bo`lgan ba`zi holatlarga e`tibor bilan qarash imkonini beramaydi.

Uzluksiz ta'lim tizimi sifatini ta'minlashda bir qancha muammoli masalalar mavjudligini ko`rish mumkin. Jumladan:

• Nima uchun maktabning birinchi sinfiga borgan bola darslarga moslashish va fan dasturida berilgan mavzularni o`zlashtirishda qiynaladi?

• Nega boshlang`ich ta'limda yaxshi baholarga o`qigan bola yuqori sinflarda o`qishi pasayib ketadi?

• Nima uchun o`quvchi kasb tanlashda mustaqil tanlovni amalga oshira olmaydi?

• Nega oliy ta'limni tugatganlar kasbiy faoliyatga tezkor kirishib keta olmaydi? Bu kabi savollarning javobi sifatida uzluksiz ta'lim tizimida uzviylikning ta'minlanmaganligini ko`rsatish mumkin.

Oldimizda ta'lim mazmunini belgilashga xizmat qiluvchi, uzluksiz ta'lim tizimining me'yoriy hujjatlari, o`quv dasturlarining uzviyligini tahlil qilish, ularning har bir fan bo`yicha bosqichlar orasida takroriyligining oldini olish bo`yicha ishlar hamda uzviyligi ta'minlangan fan dasturlari asosida darsliklar mazmunini ham muvofiqlashtirish kabi dolzarb vazifalar turibdi.

Prezidentimiz ―Maktab o`quv dasturlarini ilg`or xorijiy tajriba asosida takomillashtirish, o`quv yuklamalari va fanlarni qayta ko`rib chiqish, ularni xalqaro standartlarga moslashtirish, darslik va adabiyotlar sifatini oshirish zarurligi‖ hamda ―Oliy ta'lim standartlari xorijiy tajriba asosida takomillashtirilishi, ta'lim yo`nalishlari va o`qitiladigan fanlar qayta ko`rib chiqilishi zururligi hamda mutaxassislikka aloqasi bo`lmagan fanlar sonini 2 barobarga qisqartirish‖ to`g`risida aniq vazifalarni belgilab bergan edi. Ushbu topshiriqlar asosida Prezident Administratsiyasi tomonidan har bir ta'lim tizimi oldida turgan dolzarb vazifalardan kelib chiqqan holda 2020-yilda ta'lim sohasida islohotlarni jadallashtirish bo`yicha kompleks ―Yo`l xaritasi‖ ishlab chiqilgan. O`rganishlar natijasida uzluksiz ta'lim tizimida uzviylikni ta'minlash borasida quyidagi muammolar borligi aniqlandi[10]:

• mavzular takrorlanishi — uzluksiz ta'lim turlariaro bosqichlarida mavzularning aynan yoki mazmunan takrorlanishining mavjudligi;

• ayrim mavzularga soat hajmining ko`pligi — ta'lim bosqichlarida ayrim mavzularga ortiqcha vaqt ajratilganligi. Ayniqsa, nazariy mashg`ulotlarga ko`p vaqt ajratilgan;

---

[10] Yuldoshev J. Yangi pedagogik texnologiya: yunalishlari, muammolari,yechimlari. «Xalq ta'limi», 2019 yil, 4-son, 4-11 betlar.

• vaqtning besamar sarflanishi — takrorlanish va ortiqcha vaqt evaziga o`qituvchi va o`quvchining vaqti besamar sarflanishi;

• uzviylikning yo`qligi — uzluksiz ta‘lim turlariaro fan xususiyatidan kelib chiqqan holda obyekt va subyekt tanlovi va mazmunida nomutanosibliklar mavjud va h.k.

Hozirgi sharotida bo‘lajak professional ta’limi o‘qituvchilaridan quyidagi kasbiy va shaxsiy sifatlar talab etiladi:

Nazariy ta’limda: umumkasbiy tayyorgarlik fanlari bo‘yicha ilmiy bilimlarni egallash; fan, texnika, yangi axborot texnologiyalari va ishlab chiqarishni tashkil etishga oid bilimlar tizimini shakllantirish; iqtisodiy fikrlashni rivojlantirish; ta’lim oluvchilarda iqtisodiy madaniyati va ko‘nikmalarini rivojlantirish.

Amaliy ta’limda: iqtisodiy va kasbiy bilim, ko‘nikma va malakalartizimini shakllantirish; kompyuter texnikasi bilan ishlash; kasbiy faoliyatda zamonaviy didaktik vositalarini qo‘llash; iqtisodiy fikrlash va ijodiy faollikni muntazam rivojlantirish; iqtisodiy madaniyat va pedagogik tashkilotchilik malakalarini shakllantirish [2].

Shu bilan birga zamonaviy raqamli texnologiyalarini pedagogik ta’lim jarayonlariga joriy etish; talabalarning ijodiy va tanqidiy fikrlash qobiliyati; maqbul qaror qabul qilish malakasi; kommunikativ kompetentlik; estetik kompetentlik; kasbiy kompetentlik; axborot iste’moli madaniyatini rivojlantirishni ta’minlaydi.

Modernizatsiya - (inglizcha modern - yangilanish, zamonaviylashtirish, ilmiy bilimlarni kengayishi degan ma’noni bildiradi). Tanlangan ob’ektni yangi zamonaviy davr talabalariga mos holda o‘zgartirish, zamonaviy xususiyatlarni shakllantirishdir.

Ta’lim jarayonini modernizatsiya qilish, birinchidan ta’lim mazmunini zamon talablariga moslashtirishni, ikkinchidan, ta’lim mazmunini o‘zlashtirishda pedagogiktexnologiyalarni qo‘llashni taqozo qiladi.

Pedagogik texnologiya - bu o‘qituvchi mahoratiga bog‘liq bo‘lmagan holda pedagogik muvaffaqiyatni kafolatlay oladigan o‘quvchi shaxsini shakllantirish jarayoni loyihasidir. (V.Bespalko).

Pedagogik texnologiya – bu ta’lim shakllarini jadallashtirish vazifasini ko‘zlagan o‘qitish va o‘zlashtirishning barcha jarayonlarini texnika va inson omillarida, ularning birgalikdagi harakatlari vositasida yaratish, tadbiq etish va aniqlashning izchil metodidir. (YuNESKO) [2].

Demak, pedagogik texnologiya pedagogning ta’lim jarayonida ta’lim vositalari yordamida ta’lim oluvchilarga muayyan sharoitda ta’sir ko‘rsatishi va bu faoliyat mahsuli sifatida ularda oldindan belgilangan shaxs sifatlarini shakllantirish jarayoni, desak to‘g‘ri bo‘ladi.

O‘zbekistonda pedagogik texnologiyalarni qo‘llashda quyidagi prinsiplarga amal qilinadi:

- Ta’lim oluvchi shaxsiga yo‘naltirilganlik, ya’ni ta’lim jarayonini ta’lim oluvchiningqiziqishi, individual xususiyatlari,bilim olish imkoniyatlariga muvofiq olibborish;

- Ta’lim jarayonini demokratlashtirish, ya’ni ta’lim jarayonini tashkil etish va uni olib borishda pedagog va ta’lim oluvchining teng huquqliligini ta’minlash;

- Ta’lim jarayonini axborot- kommunikatsion texnologiyalar asosida tashkil qilish, ya’ni ta’lim oluvchilarga axborot uzatishning eng samarali vositalari hisoblangan virtual ma’ruza, virtual tajriba stendlarini yaratish va ulardan auditoriya mashg‘ulotlarida va ta’lim oluvchilarning mustaqil ishlarida erkin foydalanishni ta’minlash.

- Ilmiy tadqiqot orqali bilim olish, ya’ni ta’lim oluvchilarning yakuniy xulosa, tushuncha, qonun-qoidalarni o‘zlari mustaqil ilmiy tadqiqot natijasida keltirib chiqarishlariga erishish.

Pedagogik texnologiyadan unumli foydalanib, o‘quv mashg‘ulotlarini puxta tashkil qilgan pedagog faoliyatida quyidagi bir qator yengilliklarni kuzatish mumkin [3]:

-o‘quv mashg‘ulotlarini pedagogik texnologiya yordamida tashkil qilish uchun maxsus ko‘nikma va malakalar hosil qilinadi;

- tushunilishi qiyin bo‘lgan mavzularni ta’lim oluvchilar ongiga singdirish osonlashadi;

- ta’lim oluvchining mustaqil izlanishi, vaziyatga to‘g‘ri baho bera olishi, o‘quvmashg‘uloti jarayonidagi faolligi ortadi;

- pedagogning texnologiya vositalaridan muntazam foydalanishi, darsning qiziqarliva mazmunli bo‘lishini ta’minlaydi;

- ta’lim oluvchilarning o‘quv materialini puxta o‘zlashtirilishiga erishiladi va hokazo.

**XULOSA VA MUNOZARA**

Xulosa o‘rnida shuni alohida ta’kidlash lozimki, jamiyatimizning bugungi rivojlanish bosqichida uzluksiz ta‘lim tizmini pedagogik ta’lim innovatsion klasteri ta’limda ichki va tarmoqlararo aloqadorlikni ta’minlaydigan, ilmiy tadqiqot, ilmiy-metodik muassasalarda to‘plangan tajriba va erishilgan ilmiy yutuqlarni ta’lim hamda ijtimoiy-iqtisodiy hayotning barcha jabhalariga yetib borishini samarali amalga oshiradigan yaqin kelajakdagi eng muhim tizim sifatida taqdim etilmoqda. Bunda ta’lim muassasalari va jamiyat boshqa manfaatdor tomonlarining o‘zaro uzviy va uzluksiz aloqasini ta’minlash, ta’lim jarayonining pirovard mahsuli – har

tomonlama yetuk pedagog kadrlarni yetishtirish va jamiyatga naf keltirishi uchun ilmiy, ijodiy, ma'naviy, iqtisodiy imkoniyatlar yaratish maqsadga muvofiqdir.

**ADABIYOTLAR RO`YXATI**


1. A.Sh.Bekmurodov, Z.Y.Karimov — Bosh maqsadimiz - keng ko`lamli islohatlar va modernizatsiya yo`lini qat`iyat bilan davom ettirish.Toshkent – 2013.
2. Azizxo`jaeva N.N. O`qituvchi mutaxassisligiga tayyorlash texnologiyasi. –T.:TDPU, 2010. – 52 b.
3. Goziev Y.Y. «Umumiy psixologiya» 1-2-tom.Toshkent-2012y.
4. Yuldoshev J. Yangi pedagogik texnologiya: yunalishlari, muammolari, yechimlari. «Xalq ta'limi», 2019 yil, 4-son, 4-11 betlar.
5. Mahmudov M. O`quv materialini didaktik loyihalash tizimi. «Pedagogikmahorat», 2012 yil, 3-son, 3-11 betlar.


## MORPHOLOGICAL AND STRUCTURAL ANALYSIS OF MAGIC SPELLS IN HARRY POTTER: COMPOUND AND PHRASAL UNITS


**Norbekova Gulrukh**
Post-graduate student
Jizzakh state pedagogical university
gulruh.bonny@gmail.com



**Abstract.** This article discusses several features of the structure of spells in Harry Potter series and their division into several groups according to the features of the structure. Depending on the morphological structure and components of the composition, spells and magic units can be divided into four groups and we tried to analyze two of them namely, compound and phrasal magic spells from structural-morphological point of view.



**Keywords:** magic spells, word formation, linguistic creativity, lexical units, compound units, phrasal units.


**Introduction.** The Harry Potter series by J.K. Rowling captivates readers with its intricate world of magic, where language plays a crucial role in the enactment of spells [7; p. 14]. Among the diverse forms of incantations, compound and phrasal magic spells stand out due to their unique morphological and structural characteristics. This article delves into the linguistic intricacies of these spells, exploring how their construction enhances the narrative and enriches the magical

experience. By examining the components and syntactic arrangements of compound and phrasal spells, we gain a deeper understanding of the linguistic creativity that underpins Rowling's enchanting universe, offering insights into both the magical lore and the broader narrative mechanics of the series.

The first type of magic spells in Harry Potter we analyzed from morphological point of view is compound units. Compound magical spells in the Harry Potter series combine several linguistic elements from Latin or other classical languages to create a spell with a unique, subtle meaning. Such spells usually involve the combination of two or more words to create a spell that produces the intended magical effect.

For example, "Levicorpus" ("levi"-lift + "corpus"-body) or "Expelliarmus" ("expellere" - to expel + "arma" - weapon). This subgroup includes several basic structures that form such complex words. The most common structure is verb + noun. In this structure, an action is performed on a specific object or abstract concept. Examples of magic include:

"Levicorpus" and "Liberacorpus" are spells that hang an enemy upside down, the latter canceling the former. "Levo, levare" (to lift) and "libero" (to set free).

In "Harry Potter and the Half-Blood Prince" Harry tells of the "Levicorpus" spell that Harry's father, James Potter, used on Snape.

"It's nothing to do with me!" said Harry indignantly.

"The Half-Blood Prince is someone who used to go to Hogwarts, I've got his old Potions book. He wrote spells all over it, spells he invented. One of them was Levicorpus —"

"Oh, that one had a great vogue during my time at Hogwarts," said Lupine reminiscently. "There were a few months in my fifth year when you couldn't move for being hoisted into the air by your ankle."

"My dad used it," said Harry. "I saw him in the Pensieve, he used it on Snape." [4; p. 197]

And the "Liberacorpus" spell was used in "Harry Potter and the Deathly Hallows" to navigate through the bank's defenses and eventually surface during their escape after Gringotts wizards broke into the bank to retrieve the Horcruxes.

"Then the worst scream yet made Harry look down: Ron and Hermione were waist-deep in treasure, struggling to keep Bogrod from slipping beneath the rising tide, but Griphook had sunk out of sight and nothing but the tips of a few long fingers were left in view. Harry seized Griphook's fingers and pulled. The blistered goblin emerged by degrees, howling.

"Liberacorpus!" yelled Harry, and with a crash he and Griphook landed on the surface of the swelling treasure, and the sword flew out of Harry's hand [2; p. 238].

A word can be made by reversing the components: noun + verb. For example,”Serpensortia” (serpent creation spell) from Latin serpens (snakes) and Latin “orio”- create. Despite the fact that the order of components in this case is reversed compared to the first v+n model, the semantic content remains unchanged - an action is performed on the object.

There is also the adjective + noun model. For example, the “Mobilicorpus” spell lifts a person into the air. It is formed using the Latin words: the adjective “mobilis” (moveable) and the noun corpus (body). Another noun+noun pattern is represented by the “Aquamenti” spell, which causes water to appear. It is derived from the Latin words “aqua” (water) and “mento” (to mention).

“Alohomora” is derived from the combination of “alo” (Greek meaning “lost or stolen”) and “mora” (Latin “delay” or “obstacle”). This spell is used to unlock doors and other objects. Alohomora is one of the first spells taught to young sorcerers and sorcerers. It is often used by the main characters to overcome physical obstacles and enter restricted areas, making them an important tool in their adventures. In Harry Potter and the Deathly Hallows, Harry and his friends use Alohomora to break into the Lovegood House while searching for information about the Deathly Hallows. Also, while entering Gringotts Bank, Hermione uses Alohomora to open the doors inside the bank [2; p. 241].

The next group consists of spells in the form of phrases. They also consist of a noun and a verb that affects each other, but in this case the words in the spell are independent, forming a free phrase like “Wingardium Leviosa” or “Expecto Patronum”: verb + noun and noun + verb.

For example: “Expecto Patronum” – “expect” is Latin for “I expect” and “Patronum” is derived from “patronus” which means “protector” in Latin. The phrase “Expecto Patronum” can be roughly translated as “I expect a patron.”

In Harry Potter and the Prisoner of Azkaban, Harry first attempts to learn the Patronus spell in private lessons under the guidance of Professor Lupine. He struggles to cast this spell at first, and his skill gradually improves. Also, during a Quidditch match against Hufflepuff, Harry tries to use the “Expecto Patronum” to ward off Dementors that have invaded the pitch. However, he is unsuccessful and falls off his broom [6; p. 78].

“Wingardium Leviosa” - Wing – “wing” (English) and “arduus” (Latin “erect” or “high”), “Leviosa” – “levare” Latin “to raise”, it is a spell that represents the movement of things. In Harry Potter and the Philospher’s Stone, this is the spell that Professor Flitwick used in his first lesson in the first lesson. Hermione Granger is the first to lift the feather and cast the spell successfully. He pronounces it correctly, “Wing-gardium Levi-o-sa,” emphasizing the correct movement of the wand. In this

book, while defeating a giant troll, Hermione uses “Wingardium Leviosa” to raise her wand and defeat the troll that attacked her in the girls’ bathroom. Ron Weasley successfully performed this spell on the troll, raised his wand in the air, and then brought it down on the troll's head, saving Hermione [5; p. 154].

In conclusion, the morphological and structural analysis of compound and phrasal magic spells in the Harry Potter series highlights the depth and ingenuity of J.K. Rowling’s linguistic creation. Compound spells, formed by combining two or more morphemes, often reflect a fusion of Latin roots, English words, and invented terms, resulting in spells that convey specific, multifaceted magical effects. These combinations not only enhance the richness of the magical lexicon but also demonstrate the precision and intent behind each spell, illustrating how language can be both functional and evocative.

Phrasal spells, composed of multiple words or phrases, exhibit a more complex syntactic structure, often resembling commands or descriptive statements. Their construction allows for a more detailed expression of magical intent, providing nuance and specificity that single-word spells might lack. This complexity mirrors the intricate nature of the magical actions they describe, adding layers of meaning and enhancing the immersive quality of the wizarding world.

By dissecting these spells, we uncover the meticulous thought process behind their creation, revealing Rowling's skillful blend of linguistic knowledge and imaginative storytelling. The use of Latin roots and familiar linguistic structures grounds the magical language in a sense of realism, while the inventive combinations and phrasal constructs propel it into the realm of fantasy. This duality not only makes the magic in Harry Potter believable but also enriches the narrative, providing readers with a deeper connection to the story and its characters.

The analysis of compound and phrasal spells also underscores the thematic elements of the series, reflecting the characters’ growth, the complexity of their challenges, and the evolution of their magical abilities. As characters advance in their magical education, the spells they use become more sophisticated, symbolizing their personal and magical development.

The morphological and structural analysis of these spells reveals the significant role language plays in shaping the magical world of Harry Potter. It emphasizes the importance of linguistic creativity in fantasy literature and highlights how detailed and thoughtful construction of magical language can enhance storytelling, deepen world-building, and engage readers on multiple levels.

## References

1. J.K. Rowling. Harry Potter and the Chamber of Secrets. Bloomsbury Publishing, 1999.

2. J.K. Rowling. Harry Potter and the Deathly Hallows. Scholastic Press. USA. 2007.

## HARAKATLAR TEZLIGINI RIVOJLANTIRISHDA AYLANMA MASHG‘ULOT USULIDAN FOYDALANISH

**Xojimurodova Shaxzoda Sherzod qizi**

Nizomiy nomidagi TDPU jismoniy madaniyat yo‘nalishi

1-bosqich talabasi

Jismoniy tarbiya va sport mamlakatimizda yashovchi har bir fuqaro umumiy madaniyatining ajralmas bir qismiga aylanishi kerak. Insonparvar jamiyatni rivojlantirishning hozirgi bosqichida jismoniy tarbiya va sport sohasida maktab o‘quvchilari jismoniy tayyorgarligining umumiy darajasini oshirish va ularning harakat qobiliyatlarini rivojlantirish bilan bog‘liq masalalar alohida dolzarblik kasb etmoqda. Umumiy ta'lim maktablaridagi ta'lim jarayoni bazaviy jismoniy tayyorgarlik asoslarini yaratish, o‘quvchilarda harakat, ko‘nikma va malakalarining zaruriy zahirasini shakllantirish, ularni har tomonlama uyg‘un rivojlantirishni ko‘zda tutadi. Jismoniy tayyorgarlik- salomatlikning juda muhim jihati, uni kuchaytirish esa maktabda olib boriladigan jismoniy tarbiyaning eng asosiy vazifalaridan biri sanaladi . Harakat sifatlarini rivojlantirishning yanada samarali usuliyatlari ustida izlanishlarni amalga oshirish maktab o‘quvchilari jismoniy tarbiyasini tobora takomillashtirib borish imkonini beradi. Bugungi kunda maktab ta'limining dastlabki yillaridayoq o‘quvchilarning jismoniy sifatlarini iloji boricha to‘laroq rivojlantirish zarurligi haqidagi ma'lumotlar borgan sayin ko‘payib bormoqda.

Harakat faoliyatlarini rivojlantirishda kritik yoki sensativ davrlar ajratib boriladi, ya'ni ular doirasida aniq maqsadga yo‘naltirib ta'sir ko‘rsatish bolalarning harakat qobiliyatlarida hamda jismoniy rivojlanishida eng ijobiy o‘zgarishlar yasashi isbotlanadi. Jismoniy tarbiya sohasi mutaxassislarining ko‘pdan ko‘p tadqiqotlari aynan shundan dalolat beradiki, agar mazkur davrlardan foydalanilmasa, jismoniy qobiliyatlarning takomillashuvi umuman amalga oshmaydi, yoki katta qiyinchiliklar bilan va ancha katta yoshda yuzaga chiqishi mumkin. Hozirgi vaqtda ob'ektiv sabablarga ko‘ra kundalik jismoniy tarbiya darslarini joriy etish imkoni yo‘q, shuning uchun ko‘pgina mutaxassislar maktab o‘quvchilarining jismoniy tarbiyasini yaxshilash maqsadida kichik maktab yoshidagi bolalarning jismoniy imkoniyatlarini uyg‘un rivojlantirish uchun muayyan jismoniy sifatlarni (harakatlar tezkorligini, tezlik-kuch sifatlari va b.)

